# Historia Na Utamaduni Wa Wataveta



Clara Momanyi

CUEA PRESS

HISTORIA NA UTAMADUNI WA WATAVETA



Kimeruwazwa na: Norberto Ashiona
Jalada limesanifiwa na: Norberto Ashiona

ISBN: 978-9966-015-38-9



Kimechapishwa na:
CUEA Press - Chuo Kikuu cha Kikatoliki Afrika ya Mashariki
Afisi ya Nairobi: S.L.P: 62157-00200 City Square, Nairobi-Kenya
Simu: +254-20-2525811/5 Barua Pepe: publications@cuea.edu

Afisi ya Eldoret: S.L.P: 4002, 30100, Eldoret-Kenya
Simu: +254-53-2061218
Barua Pepe: publicationsgaba@cuea.edu

Wavuti: www.cuea.edu

CUEA Press ni kitengo cha uchapishaji cha Chuo Kikuu cha Kikatoliki Afrika ya Mashariki. Kimehimiliwa na maono yetu kwamba kiwe shirika linalotoa machapisho ya kiwango cha juu. Huchapisha vitabu, majarida, yakiwemo pia mawasilisho ya makongamano, tasnifu za uzamili na uzamifu, pamoja na viunzi vya masomo.

# YALIYOMO

# TABARUKU

Kwa wale wote wanaojizatiti kutoa michango yao kwa hali na mali ili kuhifadhi historia, mila na tamaduni za jamii zetu. **Mwacha mila ni mtumwa.**

1. Twatua uswi Tuweta, kititoni tuoho
   Kijo cha isanga letu misi yose madio
   Na wengi wena ngumba, nawo wengi mahemba
   Kake twasowa mbogha, misi mingi kunu kaa.

   Ngondi na sarigha, na lotiko
   Ndatari na nguwe, janona muno
   Tutonge shighati, wose tuwaha
   Mundu'ose na kahandi
   Na mundu'ose mwenye zaa.

2. Meoho majighu medi, na mamange medi pia
   Mandiji na mwamkono, misi yose temesia
   Kake kukela mose, matendera meoho
   Na mekiliwa huwo ama temenonamo.

3. Mawee ni medi dohi, kake temefikamo
   Na nguluma jateka, aha ghati ya mfuro
   Ukuarehie wiratu, izuja kiwo na mbombe
   Tunewona nyama yawo, ya kuarehia mshombe.

*(Wimbo wa Kitaveta ulioimbwa na wavulana wa shule na ambao umenukuliwa kutoka katika Taveta Chronicle, Nambari 19. Aprili 1900)*

# SHUKRANI

Azma ya kuandika kitabu hiki iliafikiwa kwenye kikao cha Wataveta kilichojumuisha kamati ya kitamaduni. Katika kikao hicho, wanakamati walipata msukumo mpya kutokana na sherehe za kitamaduni za jamii ya Wataveta (*Lutimi lwa Kitubheta*) zilizofanyika mara moja au mbili hivi mwanzoni mwa karne hii ya 21. Hapo ndipo ilipobainika kuwa Wataveta ni jamii iliyo na historia ndefu pamoja na utamaduni wake mahususi ambao haujafanyiwa utafiti wa kina na kuwekwa katika maandishi. Kamati hiyo iliwahusisha Jimmy Kihara, Jane Kimbwarata, Harris Maimbo, Zacharia Tadale, Peter Mtawa, Mary Naimeri Kubo, Gibran Satieli, Jackson Matano, Merinyo Michael, Madaraka Kidondi pamoja nami. Tokea mwaka wa 2007, nikiwa pamoja na wenzangu Jimmy Kihara na Jane Kimbwarata, tuliweza kukusanya vijana katika jamii hii, tukawasaidia kwa kadri ya uwezo wetu kibinafsi ili wakusanye habari mbalimbali zinazowahusu Wataveta. Waliifanya kazi hii kwa bidii na ari kubwa na tukaweza kupata data ya awali kuhusu Wataveta na utamaduni wao. Baadhi ya mambo waliyokusanya pia yalisadifu yale niliyokuwa nikikusanya binafsi hasa miongoni mwa wazee wa Kitaveta kwenye miaka ya 1990, ambao baadhi yao sasa ni marehemu.

Baada ya hapo hatukupiga hatua kutokana na sababu mbalimbali. Hata hivyo, wazo la kuandika kitabu cha aina hii lilikuwa likinighasi hasa baada ya kutalii maandishi mbalimbali na kuona kwamba jamii nyingi hapa nchini Kenya zimeandikiwa historia na tamaduni zao, isipokuwa jamii ya Wataveta. Nilihisi kwamba ni jukumu langu kuweka msingi wa awali katika uandishi wa historia na utamaduni wa Wataveta. Jambo jingine lililonipa ghera ya kuandika ni kutokana na sababu kuwa utafiti mwingi umefanywa miongoni mwa jamii mbalimbali nchini Kenya na maandishi ya kazi hizo yanapatikana katika maktaba tofauti humu nchini na ugenini. Niligundua pia kwamba yale yanayohusu Wataveta kama jamii ni machache mno na hayapatikani kwa urahisi kwa sababu mengi yaliandikwa zamani sana. Kwenye mwaka wa 2011 nilichukua

hatua ya kwanza, nikaanza kuhakiki na kuchambua habari tulizopokea kutoka katika utafiti nyanjani pamoja na kuvinjari maandishi mbalimbali ya kihistoria yaliyoandikwa kuhusu jamii hii. Yale niliyopata yalinitia ilhamu zaidi ya kuendeleza upekuzi na kuanza kuandika. Ilipofika mwaka wa 2013, kitabu kilianza kuchukua sura ya kipekee na sikuwa na budi ila kujitosa katika utafiti zaidi na uandishi hadi nilipokamilisha shughuli hii mwanzoni mwa mwaka huu (2015). Haikuwa kazi rahisi. Ilinibidi niwasiliane , nijadiliane na kushauriana na Wataveta wenyewe mara kwa mara na kwa muda mrefu.

Shukrani zangu za dhati nazitanguliza kwa msomi mwenzangu Daktari Jimmy Kihara. Mchango wake katika chapisho hili ni mkubwa mno; tulishikana bega kwa bega, hata ikabidi kutoa michango yetu binafsi ya fedha ili kuona kwamba michoro aliyoachiwa na mzazi wake, marehemu Benjamin Merinyo imeruwazwa na kuingizwa humu. Aidha, alinifaa kwa maandiko kuhusu mambo ya kihistoria na kitamaduni aliyorithishwa na mzazi wake, na ambayo yalikuwa mchango adhimu katika uandishi wa kitabu hiki. Shukrani zangu pia ziwaendee wazee wa Kitaveta; Metinyoki Sijaro, Mbaso Kimati Robhili, Raphael Mesula Masamo na wengine pia walionichangia mawazo na kunipa habari muhimu kuhusu Wataveta kwa muda wote wa kuandika kazi hii. Hawakuchoshwa na maswali yangu ya mara kwa mara na kila nilipowahitaji, walikuwa tayari kunisikiliza na kunisaidia. Wakiwa pamoja na Jimmy Kihara, Jacktone Matano Fundi na Nimrod Kitoshe Lutang'oru, waliipiga msasa kazi hii na kujaza kila palipokuwa na mapungufu. Shukrani zangu pia ziwaendee mabwana Leonard Ngaluma na Jacktone Matano Fundi kwa kuisoma kazi hii na kunipa ushauri. Bila shaka mchango wenu ulinisaidia pakubwa.

Shukrani zangu pia ziwaendee wazazi wangu marehemu Samiji Seliando Mnene na Mwanahawa Stella Samiji walionipa hamasa ya kuandika pamoja na kuchangia mawazo niliyoyahifadhi kama mboni za macho. Mchango wao ulikuwa mlizamu mkuu wa uandishi wa kazi hii. Shukrani zangu pia nazitoa kwa wafuatao ambao kwa namna moja au nyingine, walichangia sana hasa katika ukusanyaji wa habari na mapokezi mbalimbali ya kiasili katika jamii hii. Hawa ni wengi na huenda nisiweze kuwataja wote, lakini ni pamoja na Nasumuni Metinyoki, Ndemanya Metinyoki, Lutang'oru Robhili, Mareale Leshamta, Shadrack Kitonyo, Pitael Saning'o, Jumamosi Seliando, Sandewa Lenjashi, Lebhoroghwa

Sekiondo, Nashera Kodawa, Tatu Lenjashi, Agostino Ngurubhi, Kioli Shuwiani, Mwanamisi Andrea, Senja Samiji, Makawa Iduri, Oliver Mcharo, Lenjashi Sandewa, Nakio Mshighati, Kitundulu Nyang'ando, Ndeselia Fundi, Nabheriai Sowene, Mbughuni Lengwabhi, Letiaki Leresho, Athumani Tekebhu, Jacob Babashi na Jumaa Lesili Joshua. Kwa wale wote ambao sikuweza kuwataja hapa lakini walichangia katika kutoa habari zilizofanikisha kazi hii, nawapa shukrani zangu za dhati. Sitosahau kumtolea Mwenyezi Mungu shukrani kubwa kwa jinsi alivyotusaidia sote katika matayarisho hadi kukamilika kwa kazi hii. Nitaje pia kwamba hakuna kazi yoyote isiyokuwa na dosari. Hivyo, upungufu wowote utakaobainika katika kitabu hiki uchukuliwe kama hatua ya kukiboresha zaidi.

**Clara Momanyi**
**Nairobi, Februari, 2015**

# A. HISTORIA

## 1.0 Utangulizi

Historia ya jamii yoyote ile ni muhimu kwa sababu hufunza mengi ya kale. Historia huweza kugawanywa katika sehemu mbalimbali kama vile historia inayohusu mambo ya kijamii, kiuchumi, kisiasa na hata sheria na kanuni za kiutawala. Katika kitabu hiki, historia kama mada mahususi ya jamii ya Wataveta imezingatiwa katika maeneo hayo lakini pia mada zingine kama vile chimbuko la jamii hiyo zimezingatiwa. Tunapochunguza historia nzima ya bara la Afrika, tunaweza kufahamikiwa kwamba mchango mkubwa wa historia hiyo uko katika maandishi ya awali yaliyoandikwa na Wazungu. Maandishi hayo yalitokana na tafiti mbalimbali walizofanya katika jamii za Kiafrika, pamoja na mahitimisho waliyofanya kupitia kwa kauli za wenyeji ambao ndio waliokuwa watafitiwa. Wengi wao waliandika historia za jamii zetu kutokana na kiasi kidogo cha ufahamu walichopata kutoka kwa watu waliowatafiti au habari za mahali mahususi walikozuru. Ufahamu huo wa kihistoria hauwezi kuwa kamilifu kwani hukosa mambo mengi. Mara nyingine habari hizo hupotosha hali halisi zilizokuwepo kwani wageni hao pia walikuwa sio wajuzi wa lugha za Kiafrika. Isitoshe, makala na maandiko mengi ya wageni hao yaliandikwa kwa kipindi kifupi cha historia; miongo kadha tu ya miaka. Hivyo basi, hatuna budi kujaza pengo hili kwa kuzingatia masimulizi ya wenyeji ili kupata habari muhimu ambazo huenda hazikushughulikiwa na watafiti wa awali katika maandiko yao. Tufahamu pia kwamba baadhi ya maandishi hayo yamezua mitafaruku hasa miongoni mwa Waafrika wenyewe ambao wametoa kauli mbalimbali kwamba historia yao haikuwasilishwa kwa usahihi na tafiti hizo za awali. Aidha, tahakiki za wana historia kama vile Alan Ryder (akinukuliwa na Fage, 1970) zinaonyesha kwamba Wazungu wana desturi ya kuzingatia ithibati za kimaandishi ili kufahamu historia ya watu au mahali fulani. Kwa kawaida, watu huwa

na mazoea ya kuamini kwamba chochote kilichoandikwa kina mashiko na kinaweza kutegemewa zaidi kuliko maelezo yanayotolewa kwa njia ya mdomo au mapokezi ya jadi.

Nchini Kenya, malalamiko kuhusu upotovu uliobainika katika maandiko awali ya kihistoria yaliyoandikwa na wageni pia yamekuwepo. Kutokana na hali hii, baadhi ya wana historia nchini walianza kuandika historia za jamii zao kulingana na tafiti mbalimbali walizokuwa wakifanya. Bethwell Ogot (1969) ndiye aliyeanzisha matumizi ya masimulizi kuandika historia za jamii zetu. Alionyesha jinsi historia ya Afrika inavyoweza kuandikwa upya ili kuondoa mapungufu yaliyobainika katika historia zilizoandikwa na wageni. Kutokana na mwamko huo mpya, baadhi ya wana historia na wasomi nchini Kenya walianza kuandika historia za jamii zao. Mifano mahususi ni kama kazi zilizoandikwa na Ayot (1979), Ochieng (1974), Mwaniki (1973), Were (1967) na Osogo (1966), miongoni mwa wengine. Kuna wale pia ambao wameandika kuhusu fasihi simulizi za jamii zao. Hawa ni kama vile Naomi Kipury (1985), Wanjiku Kabira na wengine (1988), Ciarundi Chesaina (1991) miongoni mwa wengine. Inatupasa tufahamu pia kwamba historia simulizi za jamii zetu zina mengi ya kuelezea kuliko yale tunayoyapata tu katika maandishi. Tukishikilia kuwa maandishi ndiyo njia pekee ya kujifunza historia, tutakuwa tumepotoka kwani machimbo mengi ya historia yetu hayako katika maandishi bali yamehifadhiwa na kuendelezwa kupitia kwa masimulizi ya jadi.

Kwa njia hii, mtu huweza kutoa maelezo au kusimulia juu ya mababu zake, matukio ya kishujaa, watawala waliokuweko, na jamii yake kwa ujumla. Aidha, njia hii huhusisha yale ambayo mtu anaweza kukumbuka au pia kile kinachosimuliwa katika jamii yake na ambacho hukaidi mapito ya wakati. Huhusisha pia tajriba za watu binafsi na matukio ya kijamii yaliyotokea wakati wa maisha yao, na wako tayari kuyazungumzia. Hatuna budi basi kushughulikia masimulizi ya jadi kama ithibati muhimu ya kihistoria. Ipo haja pia ya kuyaweka maandiko ya wageni na masimulizi ya jadi kwenye mizani ili kuyahakiki na kuupata ukweli halisi wa matukio hayo ya kihistoria.

Kumbukumbu kama hizi ni muhimu sana kwa mwana historia hasa wa Kiafrika, kwa sababu anaweza kuzitumia badala ya kuchunguza tu shajara au habari za watu zilizohifadhiwa katika maandishi. Katika

kukusanya masimulizi jadi, hapa lazima kigezo cha umri wa msimulizi kizingatiwe. Aidha, hatuna budi kuzingatia nafasi yake katika jamii, tabia au hulka yake. Ni muhimu kujua pia iwapo msimulizi huyo anazungumza mbele ya hadhira au katika faragha kwa sababu hali hizi huweza kuathiri kile anachojua na kukisema. Kama ilivyo katika maandishi, habari zinazokusanywa kwa njia hii lazima pia ziwekwe katika mizani na kuchunguzwa ili muktadha na hali halisi zilizokuweko zibainike wazi. Kwa kiasi fulani, kazi hii imezingatia mikabala yote hii. Historia ya jamii ya Wataveta haijashughulikiwa kwa kina kama zilivyo jamii nyingine nyingi nchini Kenya. Habari zilizoko katika mitandao ya mawasiliano kama vile kwenye baadhi ya nyavuti mbalimbali hazitoshi kutoa picha halisi ya historia ya jamii hii. Isitoshe, maandiko ya tafiti mbalimbali zilizofanywa hasa na wageni kama vile Frontera (1978) hazijumuishi mambo mengi kuhusu jamii hii hususan chimbuko lao, mila na desturi zao, na hasa fasihi yao. Kitabu hiki basi ni jaribio la kuweka pamoja historia na utamaduni wa Wataveta ili kutoa picha kamili ya jamii hii, mbali na kuziba mapengo yaliyoachwa kutokana na tafiti hizo za awali. Kitabu hiki kimegawanywa katika sehemu mbili mahususi; sehemu ya historia na nyingine ya utamaduni. Hii ni kwa sababu hatuwezi kushughulikia historia ya jamii bila kugusia taratibu zake za maisha. Hali halisi za maisha wanayoishi wanajamii ndizo zinazofuma historia yao.

Hata hivyo, kama nilivyotanguliza kutaja ni kwamba mchango wa kazi hii hautokani na masimulizi au matokeo ya mahojiano ya watu pekee. Nimezingatia mapitio ya maandishi kadha yaliyoandikwa hasa kwa lugha ya Kiingereza ili kupata ithibati kamili ya mifanyiko ya kihistoria na kitamaduni katika jamii ya Wataveta. Kutokana na hili basi, kazi hii imerutubishwa na mikondo hiyo miwili iliyotumiwa katika kukusanya habari muhimu. Jambo jingine ni kuhusu utaratibu wa matamshi ya baadhi ya sauti katika jamii hii na uwakilishi wa sauti hizo kimaandishi. Ni wazi kwamba wageni wa kwanza waliozuru janibu zetu kutoka Ulaya hasa wamisheni waliowasili kwenye karne ya 19, waliathiri mfumo wa baadhi ya sauti za matamshi katika lugha za wenyeji. Mfano mahususi unaojitokeza ni kama huu. Sauti ya kimdomo ambayo ni kikwamizwa (bilabial fricative) huwakilishwa katika mfumo wa uwakilishaji wa sauti (fonetiki) kama [β]. Sauti hii hupatikana kwa wingi katika jamii nyingi za kibantu. Hata hivyo, sauti hii imewakilishwa kama [w] na kutumiwa

hivyo katika maandishi ya jamii hasa za Kitaita na Kitaveta (Momanyi 2002:56). Mifano mahususi tunaweza kuipata katika maneno ya sehemu za nchi kama vile Wusi, Wundanyi, Werugha, Dawida, Tuweta, Wuasu au katika maneno yanayoashiria dhana mbalimbali kama vile wandu, Izuwa, wubaha au wuring'a, miongoni mwa mengine mengi. Maneno haya yameandikwa hivyo katika maandishi mengi lakini katika jamii hizi hayatamkwi kama yanavyoandikwa. Kutokana na taklifu hii, baadhi ya waandishi wengine huiwakilisha sauti hii kimaandishi kwa kutumia herufi [v], [bh], au hata [vw]. Herufi hizi hazina ukaribu wa kifonolojia na sauti hiyo inayowakilishwa kama [β] hata ingawa zinatumia viungo sawa vya kutamkia, yaani midomo. Katika jamii zingine za kibantu, sauti hii imewakilishwa na [b] ambayo inakaribiana zaidi na sauti [β]. Tatizo hili limedumu kwa sababu hakuna utafiti wa kitaaluma uliofanyiwa sauti za Kitaveta, kwa mfano, ili kubainisha othografia (tahajia) mahususi ya kutumiwa katika maandishi. Kutokana na hili basi, katika kitabu hiki sauti [β] imewakilishwa kifonetiki kama [bh] ambayo ina ukuruba zaidi na tamko hilo.

Vitabu vichache na maandiko ya kidini yaliyoko katika Kitaveta, kwa mfano, yanaonyesha wazi kwamba lugha hii haijafanyiwa utafiti wa kiisimu ili kubaini mfumo wa sauti zake pamoja na tahajia. Hata hivyo, tuna matumaini makubwa kwamba hivi karibuni mfumo wa sauti za Kitaveta utabainika kupitia kwa miradi mbalimbali ya kiutafiti. Mwisho, ningependa kutaja kwamba kazi hii imeandikwa kimakusudi kwa Kiswahili ili iwafikie wenyeji wengi pamoja na jamii pana ya Kenya. Halingekuwa jambo stahilifu na lenye mantiki kuandika historia na utamaduni wa jamii ya Wataveta kwa lugha ambayo wengi wao hawangeielewa. Bila shaka baada ya kuisoma kwa makini kazi hii, watakuwa na mengine ya kuongezea ili kuboresha zao hili zaidi.

## 2.0 Jamii ya Wataveta

Jamii ya Wataveta huishi katika eneo la Taveta katika Kaunti ya Taita/ Taveta nchini Kenya. Hii ni mojawapo ya jamii ndogo sana nchini Kenya. Kulingana na sensa iliyofanywa mwaka wa 2009, idadi ya Wataveta asilia ilikuwa 26,715. Hii inamaanisha kwamba kuna idadi kubwa ya watu wenye asili mbalimbali wanaoishi miongoni mwa jamii hii kwani sensa ya mwaka huo ilionyesha kuna zaidi ya watu 50,000. Idadi kubwa ya Wataveta ni

Wakristo ambao ni takriban asilimia 72 ilhali asilimia 10 hivi wako katika dini ya Kiislamu. Maandishi machache yameandikwa, hususan na wageni kuhusu jamii hii. Kwa mfano, yapo maandishi ya watafiti na wasomi, wavumbuzi au hata wasafiri yaliyoandikwa kuhusu chimbuko, historia na desturi za Wataveta. Hata hivyo, baadhi ya habari zilizoandikwa zinakanganya kiasi cha kutojua hasa Wataveta walichimbukia wapi. Mkanganyo huo pia unatokana na wale waliohojiwa hapo awali na watafiti hawa. Habari walizotoa zinatofautiana na masimulizi ya jadi yaliyoweza kuhifadhiwa kwa njia ya mapokezi ya kimdomo katika jamii hii. Jambo la muhimu kufahamu ni kwamba Wataveta wana historia na utamaduni wao, na kwamba ni jamii mahsusi inayotambuliwa nchini Kenya. Ijapokuwa kuna baadhi ya watu wanaojumuisha Wataveta na Wataita kama jamii moja, ukweli ni kwamba hizi ni jamii mbili tofauti zenye lugha na desturi tofauti.

## 2.1 Mazingira ya Kijiografia

Taveta ni eneo lenye maili 255 mraba ambalo liko kusini magharibi mwa nchi ya Kenya. Wataveta wanapatikana kati ya mbuga ya Tsavo Magharibi na mpaka wa Kenya na Tanzania, karibu na nyanda za chini za Mlima wa Kilimanjaro upande wa kaskazini. Jamii zilizo jirani na Wataveta ni Wataita walio upande wa mashariki mwa Taveta, Wapare na Wagweno waishio kusini mwa Taveta, Wachaga na Wamasai waishio kaskazini magharibi. Mambo (1980) anaeleza kwamba nchi ya Wataveta imetengwa na milima ya Wataita na eneo kame lisilo na maji kwa umbali wa maili sitini. Eneo la Taveta pia linahusisha maziwa kama vile Ziwa la Jipe (Ipe) lililoko kusini, na Ziwa la Chala (Nakuruto) lililoko kaskazini magharibi. Aidha, kuna ziwa dogo lililoko katika eneo la Njoro (*Kiso*) liitwalo Ziwa la Kajiru (*Ndibha yakwe Kajiru*). Eneo la Taveta lina rutuba kutokana na kuwepo kwa vianzio vya maji yatokayo Mlima Kilimanjaro. Mto Lumi una chanzo chake katika Mlima Kilimanjaro na hujipinda katikati ya eneo la Taveta huku ukilishwa na chemchemi ambazo pia chanzo chake ni katika Mlima huu. Kuna chemchemi kama vile chemchemi za Ziwani, Njoro (*Njoro yakwe Tasighoi*) na zile zilizoko katika eneo la Kitobo. Vianzio hivi vya maji huishia katika Ziwa la Jipe.

Kutokana na wingi wa maji, zikiwemo chemchemi za chini kwa chini katika eneo hili, ardhi ya Taveta ina rutuba kubwa na huzalisha vyakula

vya aina nyingi. Kulingana na Frontera (1978), eneo hili lenye rutuba liliwahi pia kusifiwa na wageni wa kizungu waliozuru mahali hapa kama vile Captain John Willoughby aliyefika Taveta kwenye mwaka wa 1889. Taveta ni nchi tambarare lakini ni eneo lililozungukwa na milima ya Upare, Uchagani na Taita. Vilima vinavyopatikana Taveta ni kama vile kilima cha Nakuruto ambacho ndani yake kuna Ziwa la Chala au Nakuruto. Inaaminika kwamba kilima pamoja na ziwa hilo ni matokeo ya mfanyiko wa volkano. Pia kuna kilima kidogo kinachoitwa kilima cha Grogan (*Grogan Hii*) ambacho kilikuwa wakati mmoja makao ya Colonel Ewart Scott Grogan aliyejenga kasri juu yake. Kilima cha Salaita kina historia muhimu ya eneo hili kama tutakavyoona baadaye. Vilima vingine ni kama vile Kidong'u, Naireja, Lesesia na Nduwi mbiri.

## 2.2 Chimbuko la Wataveta

Kuna nadharia na mitazamo mbalimbali iliyofafanuliwa kuhusu chimbuko la Wataveta. Baadhi ya mitazamo hii ilitokana na watafiti, wana historia na wana anthropolojia ambao walifanya utafiti walipozuru sehemu hii. Hata hivyo, tufahamu kwamba kwa karne nyingi, wana historia kutoka sehemu mbalimbali za ulimwengu hawakuona umuhimu wa kufanya utafiti au kukusanya habari kutoka katika sehemu iliyopakana na mwambao wa pwani ya Kenya. Hivyo, tunapata maandidhi mengi yaliyoandikwa kuhusu wenyeji wa pwani (hasa wale waliopakana na Bahari ya Hindi) tokea karne ya tisa baada ya Masihi Yesu. Haya yanaelezwa pia na Roberts (1968, v-vi) ambaye anakiri kwamba sehemu iliyopakana na mwambao huo wa pwani haikuzingatiwa hasa katika ukusanyaji wa habari muhimu za kihistoria. Inaaminika kwamba wana historia wengi hawakuona umuhimu wa kufanya hivyo. Hata hivyo, baada ya chapisho la kwanza la Oxford kuhusu historia ya Afrika Mashariki (*History of East Africa, 1963*) ilibainika kwamba kuna utajiri mkubwa wa mapokeo ya kimasimulizi katika sehemu za bara. Kabla ya hapo, habari mbalimbali za wasafiri na watafiti, zingine zikipatikana katika shajara zao, ndizo zilizoweza kuhifadhiwa.

Kwa mfano, Joseph Thomson (1885) katika kitabu chake kiitwa cho *Through Masailand,* anaeleza kwamba Taveta ilikuwa kituo muhimu cha wafanyi biashara kutoka pwani. Hii ni kwa sababu sehemu hii iliwahakikishia usalama, vyakula vingi, maji pamoja na ukarimu wa wenyeji.

Msafiri mwingine alikuwa Charles New ambaye alizuru Taveta hapo awali kwenye mwaka wa 1871 na kueleza kwamba Wataveta walikuwa wakarimu na wenye makaribisho mazuri kwa wageni. Waliishi kwa amani na jamii zote isipokuwa Wamasai kutokana na vita vya mara kwa mara vilivyolenga mifugo. Pia katika mwaka wa 1888, Harry Johnson akinukuliwa na Frontera (1978) anaeleza kwamba alishangazwa na jamii mbalimbali za watu zilizoishi Taveta. Aliweza kuona watu waliotoka sehemu za mashariki ya Afrika ya Kati, Waarabu, Wagala, Wamasai, Wakamba, Wachaga, Wataita, Wapare, Wagweno, Waswahili na Wasambara. Inakisiwa kwamba, jamii hizi zilikuja hapa kwa minajili ya kufanya biashara. Wakati huu, tayari kulikuwa na wafanyi biashara waliotumia misafara ya watumwa. Watu hawa walizuru Taveta ili kufanya biashara mbalimbali. Johnson alieleza kwamba wengine walitoka mbali hata katika maeneo ya Ziwa Victoria, Buganda na Bunyoro. Hii inamaanisha kwamba Taveta ilikuwa kituo muhimu cha kibiashara ambapo misafara ya kutoka miji mbalimbali ya pwani na kwingineko ilizuru sehemu hii hasa mwishoni mwa karne ya 19.

Kabla ya kueleza kwa kina chanzo cha jamii ya Wataveta kuishi sehemu hii, hatuna budi kwanza kuzingatia uasili wa jamii hii. Wataveta ni kundi mojawapo la kibantu, kwa hivyo Kitaveta ni mojawapo ya lugha za kibantu. Tunapozungumzia kundi kubwa la jamii ya kibantu, hatuna budi pia kueleza kule kundi hili lilikotoka na msambao wake katika janibu mbalimbali za Afrika. Kitaveta kilitokana hasa na kundi la kibantu linaloitwa Niger-Congo (Niger- Kordofanian). Hili ni kundi kubwa miongoni mwa makundi ya jamii za Kiafrika. Kitanzu kimojawapo cha kundi hili ni Shambala. Kitanzu hiki kinatokana na kikundi-mame finyu cha Bantu ya Kati (*Central-Narrow Bantu*), kinachojumuisha ukanda wa Iringa-Lamu. Kikundi hiki kimevyaza lugha zifuatazo:

| **Watu/Jamii** | **Lugha** |
|---|---|
| Bondei | Kibondei |
| Asu | Chiasu/Kipare/Chasu |
| Shambala | Kishambala/Kishambaa/<br>Kisambaa/Shambaa |
| Taveta/Tuweta | Kitaveta/Kituweta |

*Rejeleo: Niger-Congo Ethnologue (Central-Narrow Bantu)*

Lugha za kibantu pia zimeweza kuainishwa na mtaalamu mmoja wa masuala ya kiisimu anayejulikana kama Joseph Greenberg (1963). Kulingana na utafiti wake kama ulivyonukuliwa na E.G. Sutton katika *Zamani: A Survey of East African History* (Ogot, B.A. na J. A. Kieran, 1969:80-81), ameainisha lugha ya Wataveta ikiwa katika mkumbo wa lugha za kibantu za pwani na maeneo ya karibu. Lugha hizo ni kama vile Kipokomo, Kidigo, Kigiryama, Kishambaa, Kibondei, Kitaita, Kizigua, Kipare, Kikwere na hata Kiswahili.

Kama nilivyotangulia kutaja, nadharia mbalimbali zimependekezwa kulingana na chimbuko hasa la Wataveta. Hollis (1901), kwa mfano, anaeleza kwamba zamani eneo la Taveta halikuishi watu bali wanyama kama vile nyati na ndovu hadi kwenye karne ya 17, yaani 1600. Mtazamo mwingine ni kama ule uliofafanuliwa na Frontera (1978) aliyezuru Taveta kufanya utafiti wa kiusomi katika kipindi cha miaka ya 1972 hadi 1973. Bila shaka mawazo na mtazamo aliochukua ulitokana na masimulizi ya wenyeji, pamoja na maandishi mbalimbali aliyopitia ili kuunganisha historia ya jamii hii. Kulingana na maelezo yake, Frontera anafafanua kwamba Taveta ni nchi iliyokuwa na msitu mkubwa uliosababishwa na mito na chemchemi kadha za maji. Pengine kutokana na sehemu hii kuwa msitu mkubwa, baadhi ya jamii zilizokuwa karibu zilihofu kufanya mahali hapo makazi yao. Hata hivyo, inakisiwa kwamba eneo hili lilianza kuishi watu mwishoni mwa karne ya 17. Walihamia hapa kutokana na vita pamoja na njaa na hivyo basi wakaona msitu wa Taveta ungekuwa mahali salama pa kujificha dhidi ya adui. Frontera (1978:49) anakiri kwamba kuna mitazamo au tuiite visasili mbalimbali vinavyoshikiliwa na Wataveta kuhusu asili yao. Nimeviita visasili kwa sababu kufikia sasa hakuna ithibati za kutosha za kisayansi zinazoeleza kwa ufasaha ukweli wa masimulizi hayo. Hata hivyo, kuna habari mbalimbali za kihistoria zinazoeleza kuhusu majanga ya ukame na njaa katika sehemu hizi. Kwa mfano, katika Tarikh ya Taveta (*Taveta Chronicles, 1895-1901)* na katika nyaraka mbalimbali za Wamisheni wa dini ya Kikristo kama vile CMS, hali hizi zimesimuliwa.

Kutokana na maelezo hayo, ni wazi kwamba eneo la Taveta lilianza kuishi watu mwishoni mwa karne ya 17, na kwamba majilio yao yalisababishwa na majanga ya njaa na ukame. Katika jamii ya Wataveta yenyewe, kuna hadithi pia zinazosimulia chanzo chao. Kwa mfano, kuna usimulizi

uliohifadhiwa kimaandishi na marehemu Benjamin Merinyo ambao unaeleza chanzo cha jamii hii. Usimulizi huu unaafikiana na maelezo ya wengi katika jamii ya Wataveta, maelezo ambayo yamepokezwa kwa njia ya mdomo kwa vizazi vingi. Hata hivyo, tunahitaji utafiti zaidi ili kubainisha wazi mantiki na uthibitisho wa kihistoria. Katika maelezo yake, Merinyo anazungumzia kuhusu mzee mmoja aliyeitwa Mtubheti wa Mtafi. Mzee huyo aliyekuwa mtabiri aliweza kubashiri kwamba kuna nchi nzuri iliyokuwa upande wa kaskazi. Alituma vijana kwenda kuikagua, lakini wakakuta ni pori kubwa la wanyama hasa nyati au mbogo (*Mbogho*). Walipokuwa wakisaka maji ili kuzima kiu yao, walimwona mbogo wakamfuma mshale na kumuua. Mbogo huyo alikufia ndani ya kichaka kilichokuwa na miti iliyoshikana na kuwa kama nyumba. Baada ya kupata maji, walikusanya pembe za ndovu zilizokuwa katika msitu huo usiokuwa na watu wakarudi kumwarifu baba yao uvumbuzi wao. Hapo Mtubheti alihamia kwenye msitu huo akaishi na jamaa yake mahali vijana walipomuua mbogo. Pahali hapa panaitwa Mboghoni hadi leo. Huu ndio uliokuwa mtaa wa kwanza wa Mtubheti na ukoo wake uliishi mahali hapa. Kisa hiki kina ukuruba mkubwa na maelezo ya Frontera kwamba wenyeji wa kwanza waliishi ndani ya msitu huu nchini Taveta.

Isitoshe, maelezo ya Merinyo yanashabihiana na yale ya Frontera kuhusu mbari zilizochipuza mahali hapo baada ya Mtubheti. Inasemekana Mtubheti alitoka katika mbari ya Warutu Washomi. Wazee wa Kitaveta waliohojiwa wanaeleza pia kwamba kulikuwa na mbari zingine zilizochipuza katika eneo la Taveta. Kwa mfano, inafahamika kwamba kuna mbari tatu mahususi ambazo ndizo za awali kabisa katika eneo hili nazo ni Bhamnene, Bharutu na Bhazirai. Aidha, mbari za Bhasuya na Bhandighiri ziliibuka baadaye na kwa hivyo kuzifanya mbari za Wataveta kuwa tano. Mbari hizi zitajadiliwa kwa kina baadaye katika sehemu hii. Mchanganyiko wa mbari hizi zote basi ndio uliovyaza lugha moja ya Kitaveta. Kulingana na mitazamo hii ambayo inachukua mwelekeo wa masimulizi ya wenyeji, ni wazi kwamba jamii ya Wataveta inahusisha mbari mbalimbali. Kama ilivyo katika jamii nyingi barani Afrika na nchini Kenya, jamii huibuka kutokana na maingiliano ya watu mbalimbali vizazi na vizazi. Aidha, nadharia mbalimbali pia hupendekezwa kuhusu chimbuko la jamii mbalimbali barani. Kwa hivyo, si jambo la ajabu kwamba kuna mitazamo tofauti tofauti kuhusu asili ya Wataveta.

Jambo la muhimu kuzingatia katika jamii hii ni kwamba maingiliano yao yalihusisha mbari mbalimbali za kibantu ambazo ziliishi pamoja kwa utangamano na kuchipuza jamii mahususi ya Wataveta na lugha mahususi ya Kitaveta. Kutokana na ujirani wa karibu ambao umekuwepo kwa karne nyingi, jamii ya Wataveta imekopa mambo mengi kutoka katika jamii zilizo karibu kama vile jamii za Wapare, Wamasai, Wataita, Wakahe hata Wachaga. Hili pia ni jambo la kawaida miongoni mwa jamii nyingi barani Afrika. Kwa mfano, Kitaveta kimeingiliana kwa karibu na Kipare zaidi kuliko zile lugha zingine. Hii ndiyo maana lugha ya Kitaveta ina asilimia kubwa ya maneno ambayo yanatumiwa pia katika lugha hiyo jirani. Maingiliano ya kitamaduni pia huweza kusababisha mfanano mkubwa katika msamiati wa vitu au dhana mbalimbali, mila na desturi za watu. Hivyo, kutokana na maingiliano makubwa pia na Wamasai, mila na desturi nyingi za Kitaveta zinashabihiana na zile za jamii ya Kimasai.

## 2.3 Mitaa na Vijiji

Kulingana na maandiko ya marehemu Merinyo ambayo hayajachapishwa, kuna sehemu tatu ambazo zamani zilikuwa nje ya Taveta. Sehemu hizi ni Kitobo, Kitoghoto na Ngutini. Sehemu hizi ziliishi jamii mahsusi kabla ya kufika kwa Waarabu na Wazungu. Anaeleza kwamba Kitobo awali iliishi Wapare lakini hawa walizingatia masharti ya baraza la kiasili la Wataveta ambalo linaitwa *Njama*. Baraza hili pia liliwateulia mtawala wao. Haijulikani utaratibu wa mfumo wa utawala uliokuwepo na masharti yaliyoandamana na utawala huo kuliwezesha baraza hilo la wazee kuwa na mamlaka katika maeneo mapana. Tutazungumzia kuhusu baraza hili baadaye. Ingawa haijulikani kwa nini watu hawa walikuja kuishi katika sehemu hii, ukaribu wa sehemu hii na Pare uliwawezesha watu kuishi popote pale, hasa kabla ya majilio ya ukoloni na ugawaji wa nchi kijiografia. Hivyo, utafiti zaidi unahitaji kufanywa ili kuliweka wazi jambo hili. Sehemu ya Kitobo pia ilikuwa na msitu mkubwa ambao wenyeji walitumia kutundikia mizinga ya asali, hasa katika eneo lililoitwa Igweni. Karibu kila Mtaveta alikuwa na mizinga ya asali mahali hapa. Eneo lingine lililotundikwa mizinga ya asali ni Mokisa. Mtaa wa Kitobo ambao awali ulikuwa ni pori la kutundika mizinga ya nyuki, ulitokana na jina la mzee mmoja aliyeitwa Magona Mbago Kitobwe. Kwa hivyo,

Wataveta walipaita pahali hapa Kitobo, jina ambalo lilikaribiana na la mzee huyo. Kulingana na maelezo ya Merinyo, wakati mmoja baraza la kiasili yaani *Njama,* lilishauriana na *Mfumwa* (mtawala) wao na kisha kuwatuma wazee wa Kitaveta kwenda katika sehemu hii. Lengo lilikuwa kuwazuia Wakahe ambao walikuwa jamii jirani wasichukue Kitobo, nao wakafaulu kuwazuia. Umuhimu wake ni kwamba Kitobo ni eneo lililozalisha asali nyingi ambayo ilikuwa na mahitaji mengi kwa Wataveta kama itakavyobainika baadaye.

Mtaa wa Kitobo kama tunavyoufahamu leo ulianza kupanuka mnamo mwaka wa 1952 baada ya kuanzishwa kwa mradi wa kunyunyizia maji mashamba. Maji haya yalitoka kwenye chemchemi ya Kitobo. Mashamba hayo yaligawiwa watu na idadi yao ikaendelea kuongezeka. Shule ya msingi ilijengwa karibu na chemchemi hiyo na mtaa ukaendelea kupanuka na baadaye sehemu iliyopanuka ikaitwa Riata. Mbali na mtaa huu, upo mwingine ulio karibu ujulikanao kama Lotima. Mtaa huu uliingiliwa na maskwota kwa vile ardhi hii ilikuwa mali ya kampuni ya mlowezi Grogan. Watu walianza kuhamia mahali hapa kuanzia mwaka wa 1968 na wakaendelea kuitwa maskwota. Sehemu ya Kitoghoto pia iliishi Wataveta wa kale. Hawa pia walipewa mtawala (Mfumwa) na baraza la *Njama* kutokaTaveta. Mtaa huu uko katika mpaka wa Pare na Taveta. Sehemu hii ilikuwa na rutuba, kwa hivyo vyakula vingi vilikuzwa na watu wakahamia kuendeleza kilimo na ufugaji.

Ngutini pia ni mtaa uliokuwa nje ya Taveta ya kale. Eneo hili lilikuwa na pori ambamo wenyeji pia walitundika mizinga ya asali. Wataveta waliita pori hilo 'Ishighati la Luborosotwa'. Baada ya muda mwingi kupita, inasemekana sehemu iliyoitwa Luborosotwa katika eneo hili ilizamishwa na maji ikawa haiingiliki. Kwa hivyo ukulima wa asali pia ukadidimia. Baadaye wenyeji walizingatia ukulima wa vyakula mbalimbali. Sehemu hii sasa hujulikana kama Marodo na inapakana na Abori. Mtaa mwingine unaosemekana kuanza zamani sana ni ule mtaa tuliogusia pale mwanzo uitwao Mboghoni. Inasemekana hiki ndicho hasa kitovu cha Mtaveta. Mtaa huu zamani ulikuwa ni msitu mkubwa hadi pale ulipoanza kuhamiwa. Zao la mgomba ndilo lililoshamiri mahali hapa ambapo pia palisitiri makazi ya Wataveta. Mboghoni ni sehemu iliyotumiwa pia kujificha wakati wa mashambulizi ya jamii hasimu hasa Wamasai waliopigana vita mara kwa mara na Wataveta kwa sababu ya mifugo.

Baada ya kuingia wamisheni wa kwanza katika nchi ya Wataveta, kuna mitaa kadha iliyoanzishwa. Nitaeleza baadhi ya mitaa hiyo. Mtaa wa Mahoo ulianzishwa wakati wamisheni walipohama kutoka katika mtaa ulioitwa Munyuni na kuja mahali hapa. Mtaa mwingine ni Timbila ambapo kulichimbwa mfereji wa maji kutoka Mto Lumi na wenyeji wakaanza kulima mashamba. Kutokana na kilimo hicho, makao ya watu yaliongezeka na wenyeji walikuza vyakula mbalimbali kama vile ndizi na nafaka. Historia inaonyesha kuwa kilimo hicho kilianza mwaka wa 1898. Baada ya Vita Vikuu vya Kwanza vya Dunia, baadhi ya wanajeshi wa kizungu waliopigana katika vita hivyo walituzwa zawadi za mashamba na ardhi kubwa. Katika mtaa wa Timbila, alikuja mlowezi kwa jina Perze akachimba mfereji wa maji na kuanzisha kilimo cha pamba. Historia inatuonyesha pia kwamba mmea wa pamba ulianzishwa Taveta kunako mwaka wa 1919. Aidha, Perze alikuwa amepewa shamba hilo kama zawadi na serikali ya mkoloni. Meneja wake alijulikana kama Bwana Goodwills. Hivyo, wenyeji walilima sehemu moja na mlowezi huyo akalima sehemu nyingine katika eneo hilo la Timbila. Kwenye mwaka wa 1936, mlowezi Perze aliondoka na wenyeji Wataveta wakawachiwa shamba hilo. Mtaa huu wa Timbila sasa umejengwa shule ya msingi pamoja na shule ya upili ya Timbila. Ardhi ya kujenga shule hiyo ya msingi ilitolewa na mzee wa Kitaveta aliyeitwa Sowene Loroghwa.

Kulingana na maelezo ya Merinyo, mtaa wa Malukiloriti ulianzishwa mnamo mwaka wa 1900 na ulijulikana kama Maranu ambayo ilikuwa sehemu ya ufugaji wa mifugo. Watu walihamia hapo kwa wingi na wakabadilisha jina na kupaita mahali hapo Malukiloriti. Kulingana na baadhi ya wenyeji pia ni kwamba mnamo mwaka wa 1952, sehemu hii ilipokea wahamiaji kutoka Timbila kutokana na sababu kwamba maji ya mto wa Lumi yaliyositiri mashamba yao yalibadilishwa mkondo na mlowezi Grogan. Kutokana na hali hii, ikawalazimu kuhamia Malukiloriti. Huenda mahali hapa paliitwa hivyo kutokana na aina ya miti iliyomea kwa wingi mahali hapa, na ambayo huitwa 'malukiloriti' kwa Kitaveta. Miti hiyo bado inapatikana mahali hapa hadi leo. Kwenye mwaka wa 1964, wenyeji wa sehemu hii kama vile Benjamin Merinyo na Fundi Saleri walianzisha shule ya chekechea ambayo baadaye iligeuzwa na kuwa shule ya msingi. Baadhi ya wenyeji waishio hapa wana mashamba katika sehemu zingine za Taveta. Mtaa mwingine ni Kibhalwa ambao

zamani katika miaka ya 1930 ulikuwa pahali pa kulisha mifugo kama vile mbuzi. Baadaye watu kutoka maeneo mengine walihamia hapo kwa wingi na kuanzisha shule ya msingi kwenye mwaka wa 1966. Mbali na mtaa huu, kuna mtaa mwingine unaoitwa Kimorigo ulioanzishwa mwaka wa 1934. Asili ya jina hili inatokana na aina ya majani yaitwayo kwa Kitaveta 'magori' ambayo pengine yalimea kwa wingi mahali hapa. Serikali ya mkoloni wakati huo ilianzisha kilimo cha mpunga kwa unyunyizaji maji, lakini baada ya Vita Vikuu vya Pili vya Dunia, wakoloni hao waliwarudishia Wataveta ardhi yao. Wenyeji waligawanyana mashamba na kuendeleza kilimo cha vyakula mbalimbali. Kwenye mwaka wa 1948, palijengwa shule ya msingi katika eneo hili la Kimorigo.

Mtaa mwingine ni Kamleza ambao ulitokana na jina la kilima kilichoko mahali hapo. Zamani sehemu hii ilikuwa pori, lakini ilipofika mwaka wa 1953, mzungu mmoja aliyekuwa kasisi wa madhehebu ya Katoliki, J.M. White, aliwasili akataka kujenga shule katika kilima hicho. Sehemu hii ilijumuisha shamba kubwa la mlowezi aliyeitwa Colonel Grogan ambaye pia alipewa ardhi hii na serikali ya mkoloni kama bakhshishi. Kasisi huyo alipopata kibali, aliita sehemu hii Eldoro. Alianzisha shule ya biashara katika eneo hili pamoja na kanisa. Hata baada ya kasisi huyo kuondoka, sehemu hii iliendelea kuhamiwa na watu na hadi leo Eldoro ni mtaa unaojulikana sana hasa kutokana na shule ya upili ya wasichana inayoitwa kwa jina hilo. Inakisiwa kwamba shule hii ilianzishwa mwaka wa 1966, na ilitokana na juhudi za kanisa hilo Katoliki pamoja na shughuli nyingi za kilimo zilizoendelea mahali hapo. Mtaa mwingine ulioasisiwa mwaka wa 1962 ni Mrabani au kwa jina lingine Chambururu. Awali mtaa huu ulianzishwa na maskwota walioishi mahali hapa. Kwa hivi sasa mtaa umepanuka kutokana na idadi kubwa ya watu waliohamia mahali hapa ambapo pia huzalisha vyakula vingi.

Mtaa mwingine ni Lesesia au Lukanyangaria. Awali mtaa huu ulikuwa pori lililotundikwa mizinga ya asali na Wataveta. Jina hili linatokana na mzee mmoja wa Kitaveta aliyeitwa Lesesia na ambaye alikuwa na shamba la mizinga ya asali katika eneo hilo. Sehemu hiyo iko katika kilima cha Lesesia. Baadaye watu kutoka jamii mbalimbali walianza kuhamia mahali hapo. Kisha kukajengwa shule ya msingi iliyoitwa Lesesia. Mtaa wa Nakuruto au Chala ulianza kuhamiwa kutokana na malisho ya mifugo. Hollis (1901:99) ambaye alikusanya habari kutoka kwa wenyeji wa se-

hemu hii, anaeleza kwamba wahamiaji wa kwanza walikuwa wawindaji kutoka katika jamii ya Wakamba. Watu hawa walifuatiwa na Wakwavi pamoja na Wazigua (inasemekana kiongozi wa Wazigua hao aliitwa Nguso) waliokuwa wakihamahama. Sehemu hii inapakana na Mlima Kilimanjaro ambao wakati mmoja ulikuwa ukilipuka na kutoa majivu ya moto pamoja na lava (rojorojo lenye moto kutoka chini ya ardhi. Handaki la chini kwa chini kutoka mlima huo ndilo lililosababisha mlipuko katika eneo la Chala ambalo lilididimiza ardhi na baadaye maji kujaa. Neno 'Nakuruto' limepewa maana mbalimbali miongoni mwa Wataveta na jamii zilizoishi karibu na ziwa hili. Baadhi yao wanasema linatokana na neno 'Nakuruta' linalomaanisha kuwa na hofu. Wengine wanasema linatokana na sauti au mtetemeko uliosababisha ziwa hilo. Kulingana na maelezo ya Hollis kama alivyoelezwa na wenyeji ni kwamba kulikuwa na koo za Kitaveta zilizoishi mahali hapa kama vile Bhasumazi-bha Umba, Bhaonjare na Bhashomi. Masimulizi jadi yanatuonyesha kwamba ukoo wa Bhasumazi-bha Umba ndio ulioathiriwa na tukio hilo la kimaumbile.

Kulingana na maelezo ya Merinyo na wahojiwa wengine, watu waliongezeka Chala baada ya 1900 kwa sababu ya kutafuta malisho ya mifugo wao. Sababu nyingine ni kwamba baadhi ya Wataveta walihamia hapa kwa sababu walikuwa wamefukuzwa kutoka Malukiloriti na mlowezi Colonel Grogan. Huyu alikuwa na shamba kubwa la mikonge pamoja na kampuni ya zao hili. Kwenye mwaka wa 1936, utawala wa Mwingereza uliifanya sehemu iliyokuwa karibu na Ziwa la Chala kuwa 'Crown land'. Katika muktadha huu, maana ya neno hili ni kwamba hii ni ardhi iliyomilikiwa na mfalme/malkia wa Uingereza. Hii leo ardhi iliyojulikana kama 'Crown Land' sasa ni ardhi ya umma. Shule ya msingi ya Chala ilianzishwa kwenye mwaka wa 1960. Kwa sababu ya ongezeko la watu na kupanuka kwa sehemu hii hasa kutokana na shughuli za kilimo, mitaa mingine midogo mitatu ilianzishwa nayo ni Chokaa, Chumvini na Njukini. Ongezeko la watu na mahitaji ya elimu yalipelekea eneo hili la Chala kuwa na shule ya upili kwenye mwaka wa 1983. Kwa sasa Nakuruto au Chala ni mtaa mkubwa unaoishi jamii mbalimbali za watu. Wengi sasa wameegemea kilimo cha kunyunyizia maji mashamba na mazao mengi ya kilimo hupatikana katika sehemu hii.

Mtaa wa Kimala hapo mwanzoni ulijulikana kama Mbojoni kulingana na maelezo ya Merinyo. Mtaa huu ulianza kukua na kupanuka kwenye

mwaka wa 1953 wakati ambapo kilimo cha kunyunyizia maji mashamba kilianzishwa. Shule ya msingi ilianzishwa pia ambayo baadaye iligeuzwa na kuwa shule ya upili ya Timbila. Mtaa huu umepakana na mtaa mwingine mdogo uitwao Rekeke. Mtaa ulianzishwa kwenye mwaka wa 1902, na unajumuisha pia sehemu inayojulikana kama Kishota Ng'onji. Kutokana na uhamiaji wa watu katika sehemu hii, shule ya msingi ya Rekeke ilianzishwa mnamo mwaka wa 1980. Hivi sasa Rekeke ina idadi wastani ya wenyeji. Mtaa mwingine ni Munyuni ambao inakisiwa ulianza mwaka wa 1865 kutokana na wahamiaji waliokuwa na mifugo. Sehemu hii pia ilihusisha pori kubwa ambamo baadhi ya wahamiaji waliendeleza kilimo. Sehemu hasa ya awali iliyokuwa ikiitwa Munyuni ilihusisha eneo dogo ambalo Wataveta wa kale walikuwa wakienda huko kuvuna chumvi. Neno 'munyu' kwa Kitaveta humaanisha chumvi. Hii inaonyesha kwamba ardhi katika sehemu hiyo ilikuwa na magadi pengine kutokana na maji mengi yaliyojaa hapa kutoka katika nyanda za juu. Yalipokauka basi, udongo huu ulikuwa na magadi au chumvi nyingi.

Maeneo mengine madogo yaliyopakana na Munyuni ni Lesuyai na Ndunguni Mata. Baadaye, mafuriko yaliikumba sehemu hii ndipo kwenye mwaka wa 1962, wenyeji wa eneo la Ndunguni Mata wakahamishiwa katika shamba la mkonge la Colonel Grogan, kwenye ardhi ya kampuni ya Jipe. Inasemekana hapa ndipo Mata mpya ilipoanzishwa kama mtaa. Shule ya msingi ilianzishwa hapa pamoja na zahanati. Karibu na Mata, kuna mtaa mdogo uitwao Kilomita Saba uliohusisha jamii ya wavuvi kutoka Tanganyika ya wakati huo. Karibu na mtaa huu mdogo, uko pia mtaa mwingine mdogo vilevile unaoitwa Kachero. Mtaa huu pia ulijumuisha wavuvi na wafugaji waliohamia katika sehemu hii kutoka Tanganyika ya wakati huo. Kutokana na mahitaji ya elimu, shule ya msingi ya Kachero ilijengwa. Huenda ikawa wahamiaji hao walivutiwa na Ziwa Jipe lililo karibu na maeneo haya.

Mtaa wa Kidong'u ulianzishwa mnamo mwaka wa 1970 na ulihusisha wakulima na wafugaji. Hapa pia ilijengwa shule ya msingi ili kuwasaidia wanafunzi waliokuwa wakitembea mwendo mrefu kuhudhuria masomo katika shule ya msingi ya Malukiloriti. Hii ni baadhi tu ya mitaa iliyotambulika tangu zamani na mingine ingali inaasisiwa kutokana na ongezeko la watu katika eneo la Taveta. Kutokana na takwimu zilizotajwa hapo awali kuhusu idadi ya Wataveta, ni wazi kwamba idadi kubwa ya watu

inajumuisha wahamiaji kutoka nje, wengi wakivutiwa na udongo wa rutuba na wingi wa chemchemi za maji kuendeleza kilimo. Hata hivyo, ongezeko la idadi hii kubwa ya watu halikukosa madhara yake kwa mazingira. Misitu ya kiasili iliyohifadhi vianzio vya maji sasa haipo tena. Kutokana na ukataji mwingi wa misitu ya kiasili, hata zile sehemu zilizositiri mashamba ya migomba zisizohitaji kunyunyiziwa maji sasa zinaanza kukauka. Ni sehemu chache sasa ambazo zinalimwa na kuzalisha chakula bila unyunyizaji maji mashambani. Mto Lumi uliohimili jamii nyingi kwenye nyanda za chini sasa una kima kidogo sana cha maji. Hii ni kutokana na kilimo cha kunyunyizia maji mashamba kwenye sehemu zilizo karibu na Chala. Wale waishio nyanda za chini wana uhaba wa rasilmali hii ambayo haiwezi tena kuwahudumia kama zamani. Hata hivyo, Mto Lumi kujisitiri tena unapopitia katika chemchemi za njoro, na hivyo kuongeza kima chake cha maji.

Katika kuhitimisha sehemu hii, nitaje kwamba kutokana na ongezeko la watu na uhitaji wa ardhi zaidi hasa kwa kilimo na makazi, Taveta sasa ina mitaa (*bhighongo*) zaidi ya thelathini na tano. Nimeorodhesha baadhi ya mitaa hiyo hapa:

| | | |
|---|---|---|
| 1. Abori | 2. Kimala | 3. Lambo |
| 4. Rekeke | 5. Ngutini | 6. Mata |
| 7. Marodo | 8. Kachero | 9. Eldoro |
| 10. Ndili dawu | 11. Naireja | 12. Kidong'u |
| 13. Lotima | 14. Chala (Nakuruto) | 15. Kitobho |
| 16. Kiremeri | 17. Kibhalwa | 18. Kazobhoni |
| 19. Kitumweni | 20. Kitondoni | 21. Mboghoni |
| 22. Lesesia | 23. Msengoni | 24. Chokaa |
| 25. Njoro | 26. Ziwani | 27. Bomeni |
| 28. Njukini | 29. Mahoo | 30. Meroe |
| 31. Miereni | 32. Kimorigo | 33. Malukiloriti |
| 34. Msheghesheni | 35. Timbila | 36. Seria ngabo |
| 37. Mkuuni. | | |

### 3.0 Mfumo wa Utawala

Hapo awali nilieleza kwa ufupi jinsi jamii ya Wataveta ilivyochimbuka. Jamii hiyo ya kwanza iliishi ndani katika msitu wa miti mikuu. Hapa,

walihisi kuwa salama kutokana na wavamizi. Ili kuulinda usalama wao, iliwabidi waanzishe ujamii wao na yale yaliyowafungamanisha pamoja. Hali hii sio tu kwamba iliibua utamaduni mahususi bali pia utaratibu maalumu wa utawala. Kulingana na Frontera (1978: 50), utaratibu wa utawala ulioanzishwa haukutofautiana sana na ule wa jamii zingine za Afrika Mashariki kwani watu hawa walitoka katika maeneo mbalimbali ya janibu hizi za wabantu. Katika maelezo yake, Merinyo anasema kwamba watu hao walipokuwa wakiishi katika eneo lao la kiasili yaani Mboghoni, palitokea mzee mmoja kwa jina Lodongane (baadaye alijulikana kama Nginwena, jina la sifa ya ushauri) aliyekuwa mshauri kwa wenzake. Huyu ndiye aliyependekeza kuundwa kwa marika au hirimu pamoja na baraza la kutawala nchi.

Kulingana na Hollis (1901:105), kipindi cha miaka 15 ndicho kilichounda *Irika* yaani rika. Vijana waliweza kungojeana na kupashwa tohara pamoja na hivyo kuunda rika moja. Rika lilikuwa na mkubwa wao au mwenyekiti ambaye aliitwa *Mfumwa*, yaani katika kiwango cha chifu. Maelezo haya pia yanashadidiwa na Frontera (1978:51) katika utafiti wake alioufanya miongoni mwa Wataveta kwamba marika hayo yaliundwa katika mpangilio wa miaka 15 kwa kila moja. Kila rika basi, lilipewa jina lake mahsusi. Kuundwa kwa rika kuliandamana na sherehe. Nalo baraza la utawala wa kiasili lililoundwa liliitwa *Njama*. Lengo hasa la kubuniwa kwa baraza hili ni pamoja na kusuluhisha mizozo ya kiukoo na kimbari, kujadili mambo yaliyohusu ardhi na umilikaji wake pamoja na kutekeleza jukumu la korti ya kiasili. Hapa walioenda kinyume na sheria za jamii waliletwa mbele ya *Njama* ili suluhisho lipatikane. Aidha, *Njama* ilikuwa na mamlaka ya kubadilisha sheria za kiasili zilizowekwa ili kuafiki mahitaji ya wakati huo (Frontera 1978:50). *Njama* pia ilihusika na kufanya sherehe za matambiko ambayo yalifanyika katika madhabahu mahususi ya kiasili. Kwa kawaida, *Njama* ilikutana katika eneo lao la kiasili, yaani Mboghoni, chini ya mti mkuu ulioitwa *Mti wa Chila.* Pahali ambapo baraza hilo lilikutana kwa mashauri palikuwa pa siri, na palijulikana kama *Ngondi.* Kuwepo kwa aina hii ya 'serikali' kuliripotiwa na wasafiri na watafiti wa awali katika jamii hii. Kwa mfano, Sir Harry Johnston (1886) anaeleza kwamba Taveta ilitawaliwa na kikundi cha wazee ambacho kiliweza kusuluhisha mitafaruku ya kijamii au ile iliyotokana

na majilio ya wageni. Aidha, utawala wa kikundi hiki uliheshimiwa na jamii nzima ya Taveta. Naye Willoughby (1889) anaeleza kwamba mbali na kuwa na chifu (*Mfumwa*), Wataveta walitawaliwa na kundi la wazee lililoheshimiwa.



*Mti wa Chila, Mboghoni, Taveta, 2012*

Palipotokea majanga ya kimaumbile kama vile ukame, magonjwa na mafuriko, matambiko yalifanywa. Kwa kawaida maamuzi ya baraza hilo yalitegemea yale ambayo tayari yalikuwa yameafikiwa awali kuhusu jambo fulani kulingana na sheria au mila za nchi. Vikao vyake vilikuwa vya siri na uaminifu mkubwa ulizingatiwa miongoni mwao. Aghalabu, wanachama walilishwa kiapo cha kuweka mambo yao sirini. Baraza hili lilijumuisha wazee waliochaguliwa mmoja mmoja kutoka kila sehemu ya nchi ya Wataveta ili kuunda baraza la rika lao. Rika moja lilihusisha machifu (*bhafumwa*) wanne; machifu wakuu wawili wakiwa na wasaidizi wao pia wawili. Machifu hawa walitawala kwa miaka 15 na baada ya hapo wakarithiwa na wengine wa umri mdogo ambao pia waliunda baraza la rika lao. Kulingana na maelezo ya baadhi ya wazee wa Kitaveta ni kwamba zamani utawala wa *mfumwa* ulitoka katika ukoo mahususi. Kwa mfano, Bhamnene-Bhasumazi ndio waliotoa watawala lakini baadaye, utawala ulitoka katika koo mbalimbali. Kulingana na Merinyo, Taveta ilikuwa imegawika sehemu mbili; Taveta ya juu ambayo waliita Manyata

ya Malboru na Taveta ya chini ambayo ni Manyata ya Malukaulu. Utawala huu utaelezwa zaidi katika sehemu inayofuata.



*Baraza la wazee (Njama) likiwa kwenye majadiliano. Mahali kama hapa huitwa Ngondini. Mchoro kwa hisani ya Benjamin Merinyo.*

## 3.1 Koo na Marika Mbalimbali

Kulikuwa na koo mbalimbali zilizohamia Taveta na kupafanya mahali hapo makao yao ya kudumu. Kwa mfano, kupitia kwa masimulizi ya kiasili, tunaarifiwa kwamba Mtubheti (ambaye ametajwa hapo awali) ndiye anayesemekana aliasisi jamii ya Wataveta. Kisha baadaye akafuatiwa na wengine. Matukio haya ya uhamiaji kutoka sehemu moja hadi nyingine ni jambo la kawaida katika jamii nyingi hasa barani Afrika. Hata nchini Kenya kuna jamii mbalimbali ambazo zilihamia humo kutoka katika maeneo mengine. Kulingana na Hollis (1901:101), koo nne maalumu zilizoibuka awali ni kama vile Bharutu, Bhamnene, Bhazirai na Bhandighiri. Maelezo haya pia tunayapata kutoka katika simulizi jadi za Kitaveta, hususan miongoni mwa wazee wa Kitaveta. Inakisiwa kwamba koo hizi zilihamia Taveta kati ya karne za 17 na 19 (yaani 1600-1800). Aidha, inakisiwa kwamba Bhasuya ambao ni mojawapo ya koo zinazoishi Taveta, waliwasili mahali hapa baadaye ikilinganishwa na zile

koo za awali. Ifahamike pia kwamba katika baadhi ya mbari hizi, zipo pia koo ndogo ndogo ambazo zilichipuka kutoka katika makundi haya makuu ambayo yanaishi Taveta. Tunapochunguza kwa undani, tunaweza kupata koo hizo ndogo ndogo ambazo zinajumuishwa na mbari au ukoo mkubwa kama ifuatavyo:

*Mbari ya Bhamnene:* Hii inajumuisha Bhasumaze-bha-Umba, Bhamanyi, Bhambale, Bharata, Bhadakama na Bhapuru. Hii ni mbari ya Bhamnene ( *Kaa ya Bhamnene*).

*Mbari ya Bharutu:* Hii inakusanya koo zifuatazo; Bhashomi, Bhaonjare, Bhamare.

*Mbari ya Bhazirai:* Hawa wana koo zifuatazo; Bhakwizu, Bhanjokawa, Bhamborio, Bhalosina. Katika utafiti niliofanya miongoni mwa wenyeji wa eneo hili, hakuna ithibati inayotuonyesha kwamba mbari za *Bhandighiri* na *Bhasuya* zina koo ndogo ndogo zilizochipuza kutoka kwazo.

Tunapochunguza utaratibu wa kuundwa kwa marika, tunaweza kusema kwamba *Njama* ilitoa mwongozo wa utawala wa marika. Hapo mwanzo, wanachama wa baraza hili walichaguliwa kutoka katika zile mbari tatu za Kitaveta za awali yaani Bharutu, Bhamnene na Bhazirai. Baadaye baraza hili lilijumuisha mbari zote za Taveta. Kila mbari ilichagua wazee kumi. Hawa walijumuisha rika la kwanza na rika la pili kulingana na maelezo ya Merinyo. Kila rika lilipewa jina lake. Rika la kwanza kabisa liliitwa Maitoito ilhali lililofuata lilijulikana kama Reureu. Baraza hilo basi likajumuisha wazee walioteuliwa na ambao walikutana na kuanzisha *Njama.* Kulingana na maelezo ya Merinyo na wengine pia, kila rika liligawanywa katika sehemu mbili; wale wa umri mkubwa waliitwa *Nding'ori* (kundi lililopashwa tohara kwanza) na wale wa umri mdogo katika rika hilo walijulikana kama *Leme* (waliopashwa tohara baada ya miaka mitano hivi).

Kulingana na jamii ya Wataveta, kila rika lilikuwa na majukumu yake pamoja na wajibu wake kwa jamii. Wanachama wa rika moja waliweza kuhusika katika kazi fulani, vita, safari au hata miadi mingine ya kijamii. Walihitajika kusaidia watu wa rika lao popote walipokuwa Taveta na utambulisho wao ukawaletea ushirikano wa karibu. Mfanyiko wa kuimarisha rika moja ulikuwa mrefu na ulijumuisha sherehe mbalimbali za kiasili. Kulingana na maelezo ya Hollis (1901) na Frontera (1978)

ambayo pia yalishadidiwa na wenyeji katika jamii hii, uimarishaji wa rika moja ulishuhudia kuondolewa mamlakani kwa rika lililokuwa likitawala. Kuondolewa huko kulitekelezwa na rika dogo ambalo lilisaidiwa na rika la awali lililokuwa limeondolewa pia baada ya miaka kumi na mitano. Utaratibu huu ulifanyika kupitia kutekwa nyara kwa binti wa mmoja wa wale machifu wa rika lililokuwa mamlakani na vijana waliotaka kuimarisha rika lao. Katika mapambano hayo, vijana hao walidhihirisha mamlaka yao ya kuanzisha rika jipya. Haikubainika wazi ikiwa binti huyo alichukuliwa na mmoja wao au hii ilikuwa ishara tu ya kusimika utawala wao.

Baada ya ushindi huu, vijana hao walitayarishwa na wazee kuchukua mamlaka, matayarisho ambayo yalikamilika kwa sherehe ya kiasili. Rika hilo lilipoundwa, lilitawala sehemu zote mbili za Taveta, yaani Malboru na Malukaulu. Baada ya rika jipya kutawazwa, ilikuwa desturi kwamba machifu (*bhafumwa*) hao wanne, yaani wawili kutoka katika rika la *Nding'ori* na wawili kutoka katika rika la *Leme* wangekuwa kiungo muhimu kati ya *Njama* na rika hilo jipya. Machifu (*bhafumwa*) wa *Leme* ambao walikuwa pia wasaidizi walijulikana kama *bhachili*. Kila rika pia lilikuwa na wanajeshi wake. Wakuu wa jeshi la rika waliitwa *Ngaminini*. Hawa walikuwa wanne, yaani wawili katika sehemu ya Malboru na Malukaulu pamoja wa manaibu wao. Wakuu wa jeshi walichaguliwa na *Nding'ori* ilhali manaibu wao walichaguliwa na *Leme*. Ijapokuwa neno 'nchi' kwa Kitaveta hujulikana kama *Isanga,* katika utaratibu wa uongozi, neno hili *Isanga* pia lilitumiwa kuhusisha wanaume wote katika jamii. *Isanga* kama kundi la kijamii lilikuwa na jukumu la kuwa kiungo kati ya rika dogo lililotaka uongozi na baraza la nchi yaani *Njama. Isanga* basi liliweza kuifahamisha *Njama* malengo na matarajio ya rika lililotaka kuongoza nchi. Kadhalika, *Isanga* lilitaarifu rika juu ya maamuzi yaliyoafikiwa na *Njama* kuhusu maisha ya jamii kwa ujumla.

Watafiti mbalimbali, yakiwemo masimulizi ya kihistoria, yameonyesha tofauti kadha kulingana na marika yaliyotawala Taveta. Hata hivyo, nimejaribu kuorodhesha baadhi ya marika haya pamoja na miaka ya kuwepo kwao kutokana na habari za watu mbalimbali (Hollis (1901), Frontera (1978) na maelezo ya Benjamin Merinyo, Rowili Lutang'oru pamoja na wazee mbalimbali wa Kitaveta. Kwa mfano, tokea mwaka wa 1684 hadi 1925, kuna wale walioorodhesha marika yakiwa 17 ilhali

wengine wakionyesha idadi ya marika 20. Kadhalika, kulikuwa na *bhafumwa* wengi waliotawala katika marika mbalimbali. Ijapokuwa Hollis (1901) alijaribu kuorodhesha baadhi yao, maelezo mbalimbali kutoka kwa wenyeji yanabainisha tofauti kidogo kuhusu *bhafumwa* na miaka waliyotawala. Hivyo basi, ipo haja ya kufanya utafiti wa kina ili kubainisha bila tatizo machifu waliotawala Taveta. Marika niliyoweza kubainisha kutokana na habari mbalimbali ni kama ifuatavyo:

| **Rika** | **Mwaka** |
|---|---|
| Maitoito | Mwaka haujulikani |
| Lukinyoo | 1684 |
| Reureu | 1699 |
| Seita | Mwaka haujulikani |
| Lukinyamburi | 1714 |
| Lukigirie | 1729 |
| Lutieki (Lutabhari) | 1744 |
| Lukikwai | 1759 |
| Lukisalie | 1774 |
| Lukimirisho | 1789 |
| Lukijaru | 1804 |
| Lukieku | 1819 |
| Lukidotu | 1834 |
| Lutwati | 1849 |
| Lunyangusi | 1864 |
| Lumerisho | 1879 (kuchaguliwa kwa machifu) |
| Meriati | 1882 |
| Seuri | 1897 |
| Lutareto | 1925 |

Inasemekana kwamba kati ya mwaka wa 1912 hadi 1914, kulikuwa na jaribio la kuunda rika lililoitwa Malukeleti lakini halikufanikiwa. Labda hii ndiyo maana kulikuwa na muda mrefu kabla ya kuundwa kwa rika la Lutareto. Merinyo anataja marika mengine ambayo sina hakika yanajumuishwa na hayo hapo juu au ni marika mahususi yaliyoundwa katika vipindi maalumu vya kihistoria. Haya ni Lukinyoyo, Lukisaru, Lukisali-Lukitati na Lukalikali-Meriati. Marika haya yanahitaji upambanuzi zaidi.

Utafiti kuhusu utawala wa *bhafumwa* uliofanywa na Frontera (1978) unaonyesha kwamba habari alizokusanya zinatokana na maelezo aliyopokea kutoka kwa wazee wa Kitaveta. Aidha, kuna uthibitisho kutoka kwake kwamba maelezo mengine aliyapata kutoka katika utafiti wa awali wa Hollis (1901). Hivyo basi, orodha iliyoko hapa chini inatokana na maelezo waliyopokea watafiti hawa wa kigeni kutoka kwa wazee mbalimbali wa jamii hii. Baadhi ya maelezo haya pia yamethibitishwa kuwa na ukweli miongoni mwa jamii hii. Machifu wa marika hayo ni kutoka rika la Lukimirisho hadi rika la Lutareto.

**Machifu wa Taveta**

| Rika | Chifu (*Mfumwa*) |
|---|---|
| Lukimirisho | Beria |
| | Mkamati wa Mugheni |
| Lukijaru | Seyetari |
| | Lemasi |
| Lukieku | Seniati wa Mehakari |
| | Lebhuruso |
| Lukidoto | Saitoti wa Somotonyi |
| | Kimati |
| Lutwati | Bharingida wa Meliki |
| | Lukunderi wa Salaita |
| Lunyangusi | Maaga wa Melani |
| | Lomwatu wa Reretu |
| Lumerisho | Ngaame wa Loluda |
| | Melami wa Bekejwa |
| Meriati | Bharisanga Meriki |
| | Ngobhinai wa Makibhoni |
| Seuri | Telikia Simba |
| | Tadale Sagurani |
| Lutareto | Lesareyo |
| | Simba Lomu |
| 1943 – 1950 | Lengariame Bharisanga |
| 1952 – 1962 | Nathanael Mbele |
| 1962 – 1964 | Sengondo Karia |
| 1966 – 1978 | Richard Kimbwarata |

Kutokana na utawala wa kikoloni, baadhi ya asasi za kijamii ziliathiriwa na hata kupoteza mamlaka yao kabisa. Nitazungumzia mengi kuhusu utawala huu wa kikoloni baadaye, lakini nitaje kwamba katika miaka ya 1930, baraza la kiasili la *Njama* lilianza kuathiriwa na taasisi za kikoloni zilizoimarishwa kama vile korti ya kikoloni iliyoshughulikia masuala ya kisheria (Native Tribunal Ordinance). Hii ilididimiza baadhi ya majukumu ya *Njama* hasa katika uzingativu wa sheria za kiasili. Baraza la utawala wa kikoloni pia lililoundwa ili kushughulikia mambo ya kiutawala (Local Native Council) liliathiri pia mfumo wa uongozi wa *Njama*. Asasi nyingine iliyoathiriwa na ukoloni ni ile ya *Irika* au mfumo wa utawala wa marika. Kuimarishwa kwa serikali ya kikoloni na kusimikwa kwa utaratibu wake wa utawala kulididimiza *irika,* asasi ambayo haikuweza kutambuliwa tena hasa baada ya rika la Lutareto. Kulingana na Frontera (1978), baada ya vita vikuu vya kwanza vya dunia, utawala wa machifu ulioambatana na marika pia ulianza kupotea. Badala yake, katika miaka ya 1920 na 1930, nafasi ya chifu ilichukuliwa kama kiungo cha kuendeleza serikali ya mkoloni. Kutokana na hili basi, wale *Bhachili* waliochaguliwa na *Leme* katika eneo la Malboru na Malukaulu waliondolewa. Badala yake kukawa na wasaidizi wanne wa chifu waliochaguliwa na serikali ya kikoloni. Haya yote yalifanywa kimakusudi ili kufisha nguvu na mamlaka ya wenyeji.

Ili kubainisha nguvu na mamlaka ya serikali hiyo, mnamo mwaka wa 1928, chifu (*Mfumwa*) wa Nding'ori kutoka Malukaulu aliyeitwa Simba Lomu aliondolewa mamlakani na wakoloni Waingereza kwa sababu walimwona kuwa dhaifu asiyeweza kuwawakilisha ipasavyo. Hii ilionyesha pia kwamba wakoloni hao walikuwa na nguvu ya kuvuruga desturi za kiasili ili kuimarisha utawala wao. Katika miaka ya 1940 na 1950, wakoloni pia walibainisha kwamba walitaka kuwe na chifu mmoja tu ili waweze kumtumia kuendeleza utawala wao badala ya kuwa na wawili. Hii ndiyo maana katika mwaka wa 1952, kwa mfano, wakoloni walimteua Nathaniel Mbele kuwa chifu wa Taveta.

## 3.2 Shughuli za Kiuchumi na Kibiashara

Tangu sehemu hii kuhamiwa na makundi ya awali kama nilivyoeleza katika mwisho wa karne ya 17, Wataveta wamekuwa walimaji na wafu-

gaji. Udongo wa volkano wenye rutuba, Mto Lumi, chemchemi za Njoro na msitu mkubwa katika eneo hili vilichangia katika ukulima na ufugaji. Wenyeji wa kwanza waliishi katika sehemu za Mboghoni, Msengoni na Sela mbaha. Sehemu hizi zilikuwa na rutuba pamoja na usalama. Zamani hizo, wenyeji waliishi katika sehemu za msitu kwa kuhofia uvamizi wa Wamasai. Hawakuweza pia kulisha mifugo wao katika nyika au sehemu zilizokuwa tambarare kwa kuhofia kushambuliwa. Kwa hivyo, ili kuzuia wizi wa mifugo wao, walikuwa wakiwafungia ndani ya nyumba zao za kiasili. Kwa ufupi, waliishi na mifugo wao ndani ya nyumba. Vyakula walivyokuza ni vile ambavyo vingestahimili mazingira ya misitu kama vile viazi vikuu na viazi vitamu, ndizi, maharagwe, mbaazi, kunde, choroko, miwa na kwa kiasi kidogo mahindi. Inaaminika kwamba Wataveta walitoa zao la mgomba kutoka Kahe, hususan katika mwaka wa 1710. Kufikia miaka ya 1750, migomba ilikuwa imeenea Taveta na zao hili likawa muhimu katika uchumi wa Taveta. Leo hii, ndizi ni chakula muhimu cha jamii ya Wataveta.

Kuna aina mbalimbali za migomba zilizokuzwa Taveta. Kwa mfano, kuna aina ya mgomba uitwao mkojozi ambao uliletwa katika sehemu hii wakati wa rika la Lumerisho kwenye karne ya 19. Aina zingine ni kama vile *kingurubhe, kisukari, ijighu* (ndizi ya mshale), *itendera, indiji, idio la kiganda* na *idio ingundu.* Haijulikani zao la muhindi lililetwa vipi Taveta. Kuna wale wanaosema lilitoka Kahe ilhali wengine husema lilikuwa likimea ovyo tu msituni hata kabla ya wenyeji kufika mahali hapa. Wengine hushikilia kwamba zao hili lilitokana na kinyesi cha ndovu, na ndege walipokula mbegu hizo za mahindi hawakufa. Ndipo Wataveta wakachukua na kupanda katika vijishamba vyao. Walitumia miti iliyochongwa kama jembe (*mboghi*) kupandia mbegu au kupalilia na baadaye wakatumia majembe yale madogo ya kienyeji. Mwishoni mwa karne ya kumi na tisa (1890), kuna baadhi ya miti na mimea iliyoletwa Taveta na wageni. Kwa mfano, mbegu za mwembe zililetwa katika janibu hizi mnamo mwaka wa 1893. Mfenesi pia uliingizwa Taveta wakati huu. Miti mingine ya matunda iliyoletwa nyakati hizi ni kama vile michungwa, milimau, mitomoko, mikungu pamoja na mibuni.

Kama nilivyotangulia kueleza, wenyeji wa kwanza pia walivuna asali. Walichonga mizinga na kuitundika kwenye misitu kisha kuvuna asali ambayo mbali na kuwa chakula, ilitumiwa kutengeneza tembo

la asali. Kando na vyakula hivi, Wataveta waliwinda wanyama wa mwituni. Kutokana na wingi wa maji, wanyama walizuru sehemu hii. Wenyeji waliwawinda ili kupata kitoweo. Uchumi huu wa awali kabla ya kuwasili kwa misafara ya biashara kutoka pwani, haukutumia sarafu. Badala yake, biashara ya kubadilishana vitu ndiyo iliyokuwepo. Pahali biashara kama hii ilipofanyika paliitwa *kichinda.* Kwa Wataveta, asali ilikuwa muhimu sana katika biashara. Kwa mfano, kulingana na maelezo ya wenyeji mtu akiwa na asali kiasi cha debe moja (*Kizembe cha mbuta*) angeweza kubadilisha akapata mbuzi wa kiume yaani beberu (*Zenge*). Nalo debe moja u nusu (*Kizembe cha mbuta nne*) au *Seke,* mtu angeweza kununua mbuzi jike (*Mbarika*). *Seke* hizo zikiwa nne, mtu angeweza kupata ndama wa kiume (*Kazao*). Majanga ya njaa yaliyokumba jamii jirani yaliweza kuchangia katika biashara ya aina hii. Kwa mfano, palipokuwa na njaa katika maeneo ya Upare, hawa walibadilisha vyungu ili kupata chakula kutoka kwa Wataveta. Sehemu zilizokuwa na mifugo kama vile Ugweno pia walibadilisha mifugo ili kupata chakula. Kwa ujumla, Wataveta walifanya biashara na makabila yaliyokuwa jirani kama vile Wapare, Wachaga hata Wataita. Kwa mfano, Wataveta walibadilisha asali yao ili kupata vyombo vya chuma kutoka kwa Wachaga na Wapare ilhali Wataita walizuru sehemu hii ili kupata shanga. Biashara ya aina hii iliendelea hadi kufikia karne ya 19 ambapo misafara ya wafanyi biashara ilianza kuwasili.

Kuna aina mbili za ukame na njaa zilizokuwepo Taveta na ambazo ziliathiri biashara na uchumi. Majanga haya yameweza kusimuliwa kupitia masimulizi jadi ya jamii hii kwa kipindi kirefu sasa. Kulingana na Merinyo, kwa mfano, kuna njaa iliyoitwa '*zaa ya mwakisenge*' ambayo iliwafanya wenyeji kula mashina ya migomba ya ndizi huku wakitengeneza maji kutoka kwa makindu yanayoitwa '*machangara*'kwa kuchimba mashimo chini ya majani haya ili kukusanya maji. Shughuli hii iliitwa '*kubigha maloti*'. Maji yaliyopatikana kutoka katika mashimo ya makindu yaliitwa '*iloti*'. Inasemekana watoto waliozaliwa wakati wa njaa hii waliitwa Maloti. Njaa hii pia iliwafanya Wataveta kwenda hadi mahali palipoitwa Kitoghoto kusini mwa Taveta kulima. Mahali hapa ni karibu na Mto Ruvu. Njaa ya pili kulingana na Merinyo ilitokea wakati Wamisheni walipokuwa wameshawasili Taveta. Hii huenda ilikuwa mwishoni mwa karne ya 19. Wataveta waliita njaa hii '*zaa ya bhibaba*'

au njaa ya vibaba kwa sababu walikuwa wakipimiwa vibaba vya chakula na Wamisheni kwa kutumia mikebe.

Ifahamike pia kwamba mbari za Taveta baadaye zilikuja kuwa na maeneo yao. Kila eneo liliitwa '*kisaka'*. Wazee wa mbari ndio waliojukumika kugawanyia watu wa mbari yao ardhi, yaani '*kaa'*. Lilikuwa jambo lisilowezekana kwa jamaa ya mbari fulani kuuzia mtu asiyekuwa Mtaveta shamba lake. Ikiwa kuna mabadiliko yoyote kuhusu ardhi ya mbari basi wazee wa *kaa* ndio walioketi na kuamua yale yaliyohusu kubadilishana mashamba miongoni mwa mbari tofauti au kuuza. Rasilmali kama vile maji yalikuwa mali ya jamii. Hakuna ukoo au mbari yoyote iliyohodhi maji. Hivyo, ikiwa kuna ukoo ulioishi palipo na chemchemi, watu hao wangetumia maji lakini hawangeweza kuzuia wengine kuteka au kutumia maji hayo. Kadhalika, mgeni yeyote aliyetaka kulima mahali fulani, alihitaji kuomba ruhusa kutoka kwa mwenye ardhi hiyo kwa kumpelekea mtungi wa pombe (*Mbuta ya mawa)*. Anapopewa ruhusa, ilimlazimu mgeni huyo pia kulipa kodi ambayo ililipwa kwa njia ya vyakula kama vile mahindi au ndizi kutegemea kiasi cha mazao aliyovuna. Iwapo hangefanya hivyo, basi angefukuzwa kutoka katika ardhi hiyo.

Majilio ya misafara ya biashara kutoka nje ya eneo la Taveta yalibadilisha biashara ambayo ilichukua sura tofauti. Misafara ilianza kuingia sehemu hii mwanzoni mwa karne ya 19. Misafara hiyo ilihusisha Waarabu, Waswahili au hata Wazungu ambao pia walikuwa na mahamali au wachukuzi waliowabebea mizigo yao. Wachukuzi hawa walilipwa ujira uliohusisha vitu kama vile aina ya nguo nyeupe iliyojulikana kama *merikani*. Aidha, watumwa pia walitumiwa kubeba bidhaa za biashara. Taveta palikuwa pahali pazuri penye mandhari mazuri ya kupumzikia wasafiri katika misafara hiyo (Johnston:1886, Meyer:1891). Mbali na haya, Taveta palikuwa pahali salama, hasa kutokana na kuwepo kwa msitu uliowalinda kutokana na mashambulizi ya aina yoyote. Wataveta pia waliwapokea wasafiri ili kujilinda pia kutokana na mashambulizi ya Wamasai (Wakwavi) kwa vile wageni hao walikuwa na silaha zilizopiku zile za wenyeji. Aidha, waliwapokea wageni hao kwa sababu ya faida waliyopata katika biashara hiyo. Kwa mfano, misafara ya wafanyi biashara ililipa ada fulani iliyojulikana kama *hongo* ili ikubaliwe kuingia Taveta. Ada kama hiyo ilihusisha vitu kama nguo na shanga. Wenyeji pia walifaidika kupata vitu kama vile vikuku au bangili, nguo, shanga,

vyombo vya chuma, hata bunduki na baruti. Nao wageni wakapata vyakula kama vile asali, viazi vikuu, nyanya, miwa, tumbaku, mahindi, mtama, matango na matunda mbalimbali kama vile maembe na mabungo. Katika soko hili pia, mifugo, meno ya ndovu na hata watumwa waliweza kuuzwa. Kutokana na biashara hii Taveta ilikuwa kituo muhimu cha kibiashara ambacho kiliwapokea wafanyi biashara mbalimbali. Lugha iliyotumiwa zaidi katika biashara hii ilikuwa Kiswahili na biashara hii iliendeshwa kwa ubadilishanaji wa bidhaa. Kiswahili basi, ikawa ni lugha iliyoimarika sana Taveta hadi leo.

Kufikia katikati mwa karne ya 19, Taveta ilikuwa inasifika kama kituo muhimu cha kupitisha misafara ya biashara. Bidhaa za meno ya ndovu zilipokuwa na thamani kubwa katika karne hiyo, baadhi ya Wataveta walianza kusaka na kuuza meno ya ndovu kwa wafanyi biashara waliopitia sehemu hii. Aghalabu, walibadilishana vyakula na Wamasai ambao waliwapa meno ya ndovu ambayo waliwauzia wafanyi biashara Waswahili. Ifahamike pia kwamba *Njama* ndiyo iliyokuwa na uwezo mkubwa katika biashara hii. Kwa mfano, mgeni yeyote aliyewasili Taveta kwa lengo la kufanya biashara, alihitaji kupata kibali kutoka kwa *Njama* (Frontera 1978:14). Kulingana na habari za wenyeji ni kwamba misafara hii ilizuru Taveta mara mbili kwa mwaka. Iliwasili Taveta katika miezi ya Mei na Juni baada ya mvua za masika, na katika miezi ya Oktoba na Novemba kabla ya majilio ya mvua za vuli. Baada ya misafara hiyo kuondoka, Wataveta walichoma makazi ya muda yaliyojengwa na wafanyi biashara hao. Desturi hii huenda ndiyo iliyosababisha Taveta kutoweza kuwa mji mkubwa kama miji mingine iliyotembelewa na misafara ya biashara nyakati hizo. Frontera (1978) anatoa sababu mbili kuhusu tabia ya kuchoma makao ya wafanyi biashara. Kwanza anasema ni kwa sababu Wataveta hawakutaka wageni hao mwishowe wachukue ardhi yao na kuishi mahali hapo. Pili, ni kwamba walitaka kuangamiza maradhi yoyote waliyokuwa nayo na ambayo yangekuwa tisho kwao. Sababu hizi pia zinashadidiwa na wenyeji waliohojiwa. Hata hivyo, la muhimu kuzingatia ni kwamba Wataveta hawakutegemea kabisa biashara hiyo kuyaendesha maisha yao. Pengine hii ndiyo maana hata baada ya misafara hiyo kukoma, Wataveta waliendelea na shughuli za kuyakimu maisha yao kama kawaida.

### 3.3 Desturi na Imani za Kidini

Kama ilivyo desturi katika imani nyingi za kidini barani Afrika, Wataveta pia walikuwa na imani zao tangu azali. Katika jamii hii, Mungu huitwa *Izubha* naye huabudiwa kama ilivyo desturi katika jamii nyingi. Majina mengine ya *Izubha* ni *Apa* au *Mzuri*. Iliaminika pia kwamba *Izubha* au jua alikuwa mungu wa kiume ilhali *Koko Mweji* au mwezi alikuwa mungu wa kike. Palipotokea njaa, vita au janga lolote la kimaumbile, Wataveta walifanya maombi na kutoa sadaka kwa Mungu. Kulingana na maelezo ya Merinyo, Wataveta walitoa sadaka za pombe ya kiasili na sehemu za viungo au nyama ya mnyama kama vile ng'ombe au kondoo. Matambiko yalifanywa katika sehemu mahususi Taveta. Sehemu zilizokuwa zikitumiwa kutoa sadaka (*kutasa*) kwa *Izubha* ni kama vile katika ziwa la Nakuruto au Chala, kilima cha Kidong'u, ziwa la Jipe, Mkuni, Mbalakahe na Nalukuruki.

Kwa mfano, tambiko lililofanyika Nakuruto zamani, lilihusisha kuchinjwa kwa ng'ombe dume mweusi katika ukingo wa ziwa au katika kidimbwi kilichojulikana kama '*Kiso*', pahali palipokuwa ndani ya msitu ambapo maji ya ziwa yalitokea. Katika pahali hapa, kichwa na matumbo ya mnyama huyo vilitupwa na kiongozi kutoka kwa ukoo unaoaminika jamaa zao walididimia majini baada ya ule mlipuko wa volkano mahali hapo. Kama nilivyotangulia kueleza, ukoo huu ulijulikana kama Bhasumazi-bhaumba ambao ndio pia uliotoa dume huyo wa tambiko. Pombe ya asali ndiyo iliyotumiwa katika tambiko hili. Kisha maombi yalifuata, na baada ya sala hizo, wazee walikula nyama ya dume huyo pahali hapo. Katika kilima cha Kidong'u, tambiko lilihusisha kondoo na pombe ya asali. Katika eneo la Mkuni, walitambika wazee wa *Njama* ambapo sadaka ilihusisha pombe ya asali na mbuzi. Katika tambiko hili, nyimbo za kiasili ziliimbwa na vijana wa kiume na kike, huku wanawake wa marika wakishangilia kwa vigelegele.

Tambiko la Mbalakahe lilihusisha wazee wa *Njama* ambao walitumia pombe ya asali pamoja na mbuzi au kondoo kutambika. Nalo tambiko la Nalukuruki lilifanywa katika sehemu iitwayo Sela mbaha au Kibhalwa, kwenye mti uitwao '*Lukuruki*'. Zamani pahali hapa palifanyiwa tambiko kubwa lililoitwa '*Mashu*' ambalo kulingana na Merinyo, lilifanywa na mganga wa nchi nzima. Kulingana na maelezo ya wazee wa Kitaveta,

ukoo wa Bhasuya pia ulitambika katika ziwa la Jipe linalopakana na nchi ya Tanzania. Mahali kwingine muhimu ambako Wataveta walifanya matambiko ni katika mti mkubwa ujulikanao kama '*Mti wa Chila'* (tazama picha). Pahali hapa pia jamii ilikusanyika kufanya mikutano ya hadhara, mbali na kwamba baraza la *Njama* pia liliendesha vikao vyake pahali hapa. Katika mti huu pia, sherehe ya tambiko ilikuwa kubwa zaidi kushinda sherehe za matambiko mahali kwingine. Hapa wanajamii walijumuika ili kutoa sala kwa miungu wao yaani *Izubha* na *Koko Mweji*. Hapa, ng'ombe dume alichinjwa kisha vipande vya nyama kutupwa upande wa macheo ya jua na vingine kutupwa upande ambao mwezi hutokea. Vipande vingine vya nyama viliangushwa chini ili kuwaridhisha waliofariki zamani (*ngoma*) yaani roho za waliokufa zamani.

Aghalabu matambiko yalihusisha kutupa vipande vidogo vidogo vya nyama kutoka katika sehemu ya kidari cha mnyama huku wanaotambika wakimweleza mungu mahitaji au shida zao. Kisha walichukua pombe, wakaiweka midomoni na kuitema wakitazama juu huku wakimkabidhi mungu pombe hiyo na kumwomba. Baada ya kumaliza kutoa sadaka hiyo ya nyama na pombe kwa miungu wao, walitambika pia kwa mizimu. Waliwakabidhi mizimu nyama huku wakimwaga pombe chini na kuomba baraka kama vile mvua nyingi, mavuno, vyakula na kupatikana kwa asali nyingi. Asali ni zao lililokuwa na manufaa makubwa katika jamii hii. Licha ya kwamba asali ilitumiwa kama chakula au kutengeneza pombe, ilitumiwa pia kwa matibabu mbalimbali. Pombe ya asali, kwa mfano, ilitumiwa katika sherehe za aina mbalimbali kama vile tohara na arusi. Aidha, jamii ilifanya matambiko ili kuepuka maradhi yaliyosibu watu zamani kama vile ndui (*Ishiku*) au tauni (*Bhuaji bhwa ngoswe*). Kwa mfano, katika tambiko la kuondoa magonjwa ya aina hii, ng'ombe dume alizikwa mzima mzima, kichwa chini na miguu juu. Mara nyingine sadaka pia zilitolewa kwa '*Izubha'* na '*ngoma'* hasa pale mzazi alipojifungua salama au mtu kuokoka kutoka katika hali hatari.

Wataveta waliamini mambo ya ushirikina kama zilivyokuwa jamii nyingi Afrika. Aghalabu, walitafuta usaidizi kwa waganga wa kienyeji ambao waliwapigia ramli (*zaro*) ili kujua yaliyowasumbua. Walilipa ada fulani ili kupigiwa ramli. Ikiwa mtu aliyetaka usaidizi alifahamishwa kwamba chanzo cha shida zake ni mababu waliokasirika, basi aliita jamaa yake wakaweza kutambika ili mabaya hayo yawaondokee. Wakati

mwingine walizuru maziara (makaburi) ya wale waliofariki na kutambika mahali hapo kwa kutoa sadaka na maombi.

Majilio ya Dini za Kigeni na Ukoloni

Mwishoni mwa karne ya 19, Taveta ilishuhudia majilio ya wazungu. Wengi wao walikuja kwa madhumuni ya kuanzisha dini ya Kikristo. Hata hivyo, ifahamike kwamba kwenye miaka ya 1880, kulikuwa na matukio muhimu Ulaya yaliyochangia kasi ya wazungu kugombania bara la Afrika. Katika miaka ya 1884-1885, Kongamano kubwa liliandaliwa Berlin, nchini Ujerumani. Maandalizi haya yalifanywa na *Chancellor* au mtawala wa Ujerumani aliyeitwa Otto Von Bismarck. Nchi nyingi za bara Ulaya, hasa zile zilizokamia kujitwalia madola barani Afrika zilihudhuria Kongamano hilo. Baadhi ya nchi zilizokuwa zikizozania kutwaa ardhi ya Afrika ni kama vile Uingereza, Ujerumani, Ufaransa, Ubelgiji na hata Ureno. Katika jumuiko hili, wazungu walipitisha kanuni za kimsingi za jinsi ya kujigawanyia bara hili, ambalo waliliita 'Bara la Giza.' Waafrika wenyewe hawakuitwa wala kuwakilishwa katika jumuiko hilo. Baada ya Kongamano hili, ambalo lilikuwa kimelea cha utawala wa kikoloni, wazungu hao walijinyakulia sehemu mbalimbali barani Afrika na kusimika bendera za nchi zao. Nchi za Afrika Mashariki pia hazikusazwa. Wajerumani (au Wadachi) walipochukuwa Tanganyika, Waingereza walichukua Uganda na Kenya. Kongamano la Berlin hasa ndilo lililoweka msingi wa ugawaji wa mipaka ya kijiografia katika ramani zilizoko za nchi za Afrika. Mashindano haya ya kujinyakulia ardhi ya Afrika yaliathiri mifumo ya kiutawala, kiuchumi, kitamaduni na hata maisha ya Waafrika kwa ujumla. Kwa kipindi kirefu tokea 1890 hadi kwenye miaka ya 1950, ukoloni wa kizungu ulibadilisha kwa kiasi kikubwa bara la Afrika. Nchini Kenya, Waingereza walipitisha Azimio la mwaka wa 1895 ambalo lilikuwa hasa kimelea cha mfumo wa ukoloni. Katika Azimio hili, Kenya iliwekwa chini ya ulinzi wa Waingereza. Walowezi walianza kuwasili nchini tokea mwaka wa 1896. Lakini majilio yao hayakuwa makubwa hadi kipindi cha aliyekuwa Kamishna wakati huo, Charles Eliot. Wakati wake ulishuhudia majilio ya walowezi ambao walihamasishwa kirasmi na nchi zao kuja nchini Kenya na kujitwalia ardhi katika maeneo yenye rutuba, hasa katika nyanda za juu. Hivyo, kuanzia mwaka wa 1904, walowezi wengi wakafika na kujitwalia mashamba makubwa hasa katika maeneo ya Mlima Kenya na Bonde la Ufa.

## 4.0 Majilio ya Dini za Kigeni na Ukoloni

### 4.1 Ukristo na Uislamu

Historia inabainisha kwamba madhehebu ya kwanza ya Kikristo kuanzishwa Taveta yalikuwa CMS (*Church Missionary Society*). Mnamo mwaka wa 1890 aliwasili Kasisi Albert Stegall wa CMS kutoka sehemu za Uchagani alikokuwa ameimarisha misheni yake. Stegall alikaribishwa na wazee wa *Njama* Taveta akapewa ardhi ili kujenga kanisa lake la kwanza mahali palipoitwa Munyuni (Sela Ndongo) mnamo mwaka wa 1895. Hapa aliwafunza watu wazima na watoto neno la Mungu. Misheni ya kwanza ikawa mahali hapa. Wazungu hawa wa CMS waliokuwa wakiwasili walitangamana vyema na wenyeji kwa sababu hawakuingilia taratibu zao za kiutawala. Wamisheni waliwasaidia kutatua shida zao na walowezi wa kizungu waliokuwa wakiwasili sehemu hii. Lakini hata ingawa Wataveta wengi walikubali Ukristo, bado walishiriki imani zao za kiasili. Mtaveta wa kwanza kupokea Ukristo aliitwa Johanna Mbele ambaye alibatizwa mwaka wa 1891 na kuwekewa mikono (kubarikiwa) na Askofu Tucker mnamo mwaka wa 1892. Johanna Mbele alipata mafunzo na baadaye kuwa kasisi katika kanisa la Kianglikana au CMS. Johanna Mbele basi, akawa kiungo muhimu kati ya wenyeji na Wakristo wa kizungu.

Kupitia kwa jitihada zake, Wataveta wengi walijiunga na Ukristo. Kutokana na mazingira hasimu yaliyowaathiri Wazungu hao katika misheni hii ya kwanza hasa mbu, waliomba kuhamisha misheni hiyo kwingineko. Hapa ndipo walipohamia Mahoo mahali ambapo sasa ni maziara ya Kikristo. Hapa walijenga kanisa la mawe la CMS, Mahoo. Wakati wa Vita Vikuu vya Kwanza vya Dunia (1914-1918), misheni hiyo ilivunjwa na Wadachi au Wajerumani. Wamisheni wengi walikimbilia Taita. Baada ya vita hivyo, Kasisi Johanna Mbele alirudi na wakristo wengine na ndipo walipoanzisha kanisa jingine jipya maana lile la kwanza lilikuwa limevunjwa wakati wa vita. Walijenga kanisa la mawe juu ya kilima cha mtaa wa Mahoo na Kasisi Johanna Mbele ndiye aliyekuwa mchungaji katika kanisa hilo. Kanisa hili *(Holy Trinity Church)* lilipanuka likawa na waumini wengi, na linatumiwa hadi leo.

Hata hivyo, juhudi za kanisa la CMS kupata waumini hazikukosa matatizo. Kuna wale waliopinga kanuni ya kuoa mke mmoja kwa hivyo wakashikilia ukeweza. Kuna wengine waliopinga wazo la kuwapeleka

watoto wao kusoma katika shule za misheni kwani wangekosa usaidizi katika mashamba yao au kuchunga mifugo wao. Wengine nao wakaona shule ya Kikristo kama tisho kwa maisha yao ya kiasili. Kuna wale pia walioshikilia wazo kuwa wazungu hao wangewala au hata kuwaroga (Frontera 1978: 121). Hata hivyo, juhudi za Mbele ziliweza kubadilisha kwa kiasi baadhi ya imani potovu walizokuwa nazo wenyeji kuhusu Ukristo. Isitoshe, mfumo wa ukoloni uliokuwa ukikita mizizi ulichangia pakubwa kufifisha mielekeo hasi waliyokuwa nayo wenyeji kuhusu dini hiyo mpya. Lakini bado kulikuwa na wale walioshikilia desturi zao za kiasili, wakakataa kushurutishwa kubadilisha imani zao. Huenda ikawa jambo lililofanya wengi kujiunga na Ukristo baadaye ni baa la njaa na uvamizi wa nzige waliofisidi kila kitu. Mbinu za uganga zilipokosa kufua dafu, wengi walikimbilia Ukristo ambapo pia walipata vibaba vya chakula.

Kulingana na maelezo ya Merinyo, Stegall alijenga mtambo wa kuchapisha vitabu. Aidha, kumbukumbu za kihistoria zinaonyesha kwamba mtambo huo ulijengwa katika misheni ya Mahoo na ulikuwa katika nyumba mbayo leo ni makazi ya kasisi wa kanisa la *Holy Trinity Church*, Mahoo. Aidha, baadhi ya wenyeji waliohojiwa wanaeleza kwamba mtambo huo ulianza kuchapa vitabu kwa lugha ya Kitaveta. Kwa mfano, kulichapishwa vitabu vya Injili, vitabu vya Nyimbo na Chuo cha Sala. Vitabu vya kusoma vya watoto pia viliweza kuchapishwa. Kazi ya kuchapisha na kujalidi ilifanywa na vijana wa kiume. Vitabu hivi havipatikani kwa urahisi siku hizi. Katika nyakati hizo za mwanzo wa Ukristo nchini Taveta ambapo mtambo wa uchapishaji ulianzishwa, kuliasisiwa pia gazeti lililochapishwa kila wiki. Gazeti hili lilijulikana kama *Taveta Chronicle* (Tarikh ya Taveta) na lilianza kuchapishwa mnamo mwaka wa 1895, na liliendelea kuweko hadi mwanzoni mwa karne ya 20. Ndilo gazeti la pili lililochapishwa katika himaya za Uingereza na Ujerumani Afrika Mashariki. Gazeti la mwanzo ni lile lililojulikana kama *Gazette for Zanzibar and East Africa* (1892-1894) ambalo lilichapishwa kila wiki. Gazeti la *Taveta Chronicle* lilihaririwa na Stegall ambaye kama ilivyobainika awali, alifanya kazi katika kanisa la CMS la Mahoo (*Holy Trinity Church*). *Taveta Chronicle* ni Gazeti lililojumuisha nambari 1-25. Gazeti hili pia lilieleza habari za kufariki kwa mkewe Stegall, Dora Grace Stegall, kwenye mwaka wa 1904. Alizikwa katika maziara ya Wakristo,

Mahoo, Taveta. Kaburi lake lipo katika maziara hayo hadi leo. Katika maziara haya ambayo yako umbali wa kilomita mbili kutoka mji wa Taveta, kuna majina pia ya watumwa waliokuwa huru na ambao walizikwa pahali hapa. Inasemekana watu hao walitoka Freretown, Mombasa ambapo kulikuwa na kituo kikubwa cha watumwa walioachiliwa kuwa huru. Baadhi yao walijiunga na kanisa na kuwa wamisheni wa kuendeleza Injili sehemu mbalimbali Afrika Mashariki.

Stegall alijiuzulu kutoka katika utumishi wa CMS kwenye mwaka wa 1905 na kurejea nyumbani Uingereza. Alifariki mwaka wa 1929 katika eneo la South Shields, Uingereza. Ijapokuwa Stegall alikuwa na msaidizi wake aliyeitwa Gregory, huyu pia aliondoka baadaye. Kasisi aliyeitwa Verbi, ambaye makao yake yalikuwa Taita, ndiye aliyeongoza misheni ya Taveta baada ya Stegall. Verbi alitangamana vyema na Wataveta, hata akaijua lugha yao. Yeye pamoja na mzungu aliyeitwa Goodwilles, ndio wazungu walioheshimiwa na Wataveta hadi kujumuishwa katika mambo ya *Njama*. Pia Verbi alikuwa kiungo muhimu baina ya viongozi wa *Njama* na serikali ya wakoloni. Johanna Mbele alifariki mwaka wa 1940 wakati Vita Vikuu vya Pili vya Dunia (1939-1945) vilipoanza kuvuma sehemu hii. Baada ya vita hivi, mlowezi Colonel Grogan aliahidi kujenga misheni ya Kikatoliki (*Catholic Holy Ghost Mission*) katika eneo la Eldoro. Misheni hiyo pamoja na shule vilianzishwa mnamo mwaka wa 1949. Kufikia miaka ya 1950, misheni hiyo ya Kikatoliki chini ya uongozi wa Kasisi Wheelan ilikuwa na wafuasi wengi.

Tunapochunguza majilio ya dini ya Kiislamu Taveta, tunaweza kuona kwamba dini hii haikuwa na athari kubwa kama yalivyokuwa madhehebu mawili ya Kikristo, yaani Anglikana na Katoliki. Uislamu haukuimarika Taveta hadi kwenye mwaka wa 1959 ambapo madhehebu ya Kiislamu yaliyojulikana kama Ahamadiya (*Ahamaddiya Brotherhood*) yaliwasili Taveta. Kwa hivyo ni sahihi kusema kwamba Uislamu uliingia Taveta kupitia kwa majilio ya jamii mbalimbali kutoka nje ya Taveta. Kwa mfano, Frontera (1978:127) anaeleza kwamba katika mwaka huo, kulikuwa na idadi kubwa ya watu walioletwa Taveta ili kufanya kazi katika mashamba ya makonge, hasa baada ya Vita Vikuu vya Pili vya Dunia. Hivyo, baadhi yao waliokuwa Waislamu waliabudu katika msikiti uliojengwa Taveta. Hata baada ya dini hii kuingia Taveta, sio Wataveta wengi waliosilimika na kuwa Waislamu. Hii ni kutokana

na kukita mizizi kwa dini ya Kikristo hasa madhehebu ya Kikatoliki na Kianglikana katika eneo hili. Kwa mfano, misheni ya Eldoro ilipanuka na kuwa kituo kikubwa cha mafunzo ya dini na elimu.

Waislamu hawakuwa na vituo vya kidini vilivyoweza kufungua shule ili kutoa elimu, hususan ile ya kimagharibi miongoni mwa watoto. Hivyo, wazazi wengi wakaweza kuwapeleka watoto wao kujiunga na shule za Kikristo zilizofunguliwa ili kupata elimu hiyo. Hata dini ya kiasili na sharuti za kutoa sadaka na kuabudu miungu zilianza kufifia pale dini ya Kikristo ilipoimarika katika eneo hili. Aidha, baadhi ya wenyeji wametoa rai kwamba Uislamu haukuenea Taveta hasa wakati wa biashara ya watumwa na pembe za ndovu ambayo ilidhibitiwa na misafara ya wafanyi biashara kutoka pwani kwa sababu wenyeji waliyachoma makazi yao ya muda punde tu wageni hao walipoondoka. Iliwabidi wafanyi biashara hao kujenga makao mengine ya muda waliporudi tena kufanya biashara, makao ambayo pia wenyeji waliteketeza. Kutokana na desturi hii basi, wageni hawakuweza kuimarisha makao ya kudumu ili kuwafunza wenyeji mila au hata desturi zao za maisha. Hata hivyo, lugha iliyokita mizizi hadi leo ni Kiswahili kutokana na mahusiano yao na wenyeji.

## 4.2 Shughuli za Kisiasa na Kiuchumi

Baada ya Vita Vikuu vya Kwanza vya Dunia, Ujerumani ilishindwa katika vita hivyo kama tutakavyoona baadaye. Mapatano ya mataifa ya ulimwengu ya mwaka wa 1919 ni kwamba Uingereza iliteuliwa kuitawala Afrika Mashariki kwa niaba yao. Hivyo, Taveta kama sehemu ya utawala wa Mwingereza ilikuwa chini ya himaya ya Uingereza. Tufahamu pia kwamba mnamo mwaka wa 1920, Kenya ilifanywa kuwa koloni la Mwingereza. Kwenye mwaka wa 1921, Taveta ikaunganishwa na Taita na kutawaliwa kama wilaya, ndani ya mkoa wa Ukambani. Baadaye, wilaya hii iliwekwa chini ya Mkoa wa Pwani kunako mwaka wa 1933. Utawala wa kikoloni tayari ulikuwa umepunguza sana nguvu za baraza la kiasili, yaani *Njama*. Kulingana na sheria za korti za kikoloni zilizopitishwa awali, hasa kwenye mwaka wa 1907, machifu na wajumbe walioteuliwa na serikali hiyo ndio waliokuwa na mamlaka bali sio taasisi za kiasili kama vile *Njama*. Hata hivyo, ilikuwa desturi ya wakoloni Waingereza kutawala kupitia kwa taasisi kama hizo. Hivyo basi, walipitisha sheria

kutambua mamlaka ya baraza la wazee kulingana na desturi za kiasili, pengine lengo likiwa kurahisisha utawala wao.

Mamlaka makuu yalikuwa mikononi mwa wakoloni, na baraza la *Njama* likatumiwa tu kufaulisha utawala wa Mwingereza. Baraza hilo halikuwa na mamlaka tena ya kuamua kesi au kupitisha sheria za kiutawala. Majukumu hayo sasa yalitekelezwa na serikali ya mkoloni. Wakoloni pia waliimarisha Baraza la utawala wa kikoloni lililoshughulikia mambo ya kiutawala na lililokita katika maisha ya wenyeji ili kurahisisha utawala wao. Mkuu wa Baraza hili alikuwa *DC* (*District Commissioner*) na wenyeji Wataveta waliokuwa katika Baraza hilo walijumuisha watu waliochaguliwa na *Njama* pamoja na *D.O.* (*District Officer*). Kupitia kwa Baraza hili, wenyeji waliweza kutoa maoni yao na kujadili kuhusu mahitaji yao kama vile ujenzi wa shule, madaraja na zahanati.

Kufikia mwaka wa 1950, sheria ilipitishwa kugeuza Baraza hilo na kuwa Baraza la Kiafrika la Wilaya (wilaya hapa ikijumuisha Taita - Taveta) ambapo mwenyekiti wake alisalia kuwa *DC.* Wajumbe wa Baraza hilo waliteuliwa na *P.C.* (*Provincial Commissioner*) ijapokuwa hawa waliweza kuchaguliwa pia bila kumhusisha *P.C.* Kuanzia miaka hiyo ya 1950, Wataveta walitaka kuwa na wilaya yao lakini hili halikuwezekana kutokana na sababu zilizotolewa na serikali hiyo kwamba Taveta lilikuwa eneo dogo lisilokuwa na idadi kubwa ya watu. Shinikizo za kuwa na wilaya yao kutokana na tofauti za kiutamaduni na kijamii baina ya jamii hizi mbili (Wataita na Wataveta) ziliendelea hadi walipofaulu baadaye mwanzoni mwa karne hii kuwa na wilaya yao. Imebainika pia kwamba mfumo wa ugatuzi ulipoanza baada ya kupitishwa kwa Katiba mpya ya Kenya (2010), hali imegeuka kama zamani kwani wilaya hizi mbili sasa ni kaunti moja ya Taita-Taveta. Jambo jingine lililowasibu wenyeji wakati wa ukoloni ni kule kupoteza kiasi kikubwa cha ardhi yao kwa wageni wa kizungu na baadaye kupitia uimarishaji wa mashamba makubwa ya mkonge.

Kwenye miaka hiyo ya 1950 pia, baraza la *Njama* lililohusisha wazee, lilikuwa linakabiliwa na tisho la kizazi kipya. Kizazi hiki kilitaka kuhusishwa pia katika shughuli za baraza hilo lililoonekana kuwa la faragha. Hivyo basi katika mwaka wa 1958, baraza liliamua kuzipa mbari za Kitaveta uhuru wa kuteua watu. Hata hivyo, wazee wa *Njama* hawakupendezwa na hali hiyo na uteuzi wa mwisho ulifanywa ili kuzuia

watu wasiokubalika kutokana na sababu mbalimbali kujiunga na baraza hilo. Kutokana na uchunguzi wangu, haikubainika wazi ni vigezo gani walivyotumia kuwazuia wengine kujiunga na baraza hilo la kiasili. Baadaye, masharti ya kujiunga na *Njama* pia yalilegezwa ili watu hasa kutoka katika koo za walowezi waweze kuwa wanachama. Hawa walifanywa kuwa Wataveta kupitia utekelezaji wa masharti fulani, na hivyo wakakubalika kuwa watu wa mbari mahsusi za Wataveta. Aidha, asasi ya kijamii iliyojulikana kama *Irika* ilipungua nguvu kutokana na shinikizo za kikoloni kuondoa mamlaka ya asasi hiyo. Ilipotimia mwaka wa 1925, *Irika* la Lutareto likawa la mwisho katika mfumo huo wa kikoloni.

Baada ya Vita Vikuu vya Kwanza vya Dunia, serikali ya mkoloni ilisambaratisha tena asasi nyingine ya kijamii ambayo ilimhusu chifu wa kiasili au *mfumwa*. Katika miaka ya 1920 na 1930, serikali hii iliamua kubadilisha utendakazi wa asasi hii kwa kuhamisha majukumu ya *mfumwa* hadi kwa serikali ya kikoloni. Sasa *mfumwa* au chifu alisimamia utawala wa kikoloni na majukumu yake yakawekwa chini ya utaratibu wa utawala huo. Jamii ikawa haina mamlaka tena kuhusu uteuzi wa *mfumwa*. Kwa hivyo wakati wa Chifu Lengariame Warisanga (1943-1952), kwa mfano, mamlaka ya asasi hii yalififishwa na serikali ya kikoloni na chifu hakuwa tena akiwajibikia *Njama* kikamilifu kama ilivyokuwa desturi ya *mfumwa*. Kulingana na utafiti wa Frontera (1978: 91), mamlaka ya asasi hii yalizoroteka zaidi wakati serikali ya mkoloni ilipomteua Chifu Nathaniel Mbele kuwa chifu wa Wataveta katika mwaka wa 1952. Uteuzi huu ulifanywa na serikali bali sio na wenyeji kama ilivyokuwa kawaida. Hali hii iliashiria kudumazwa kwa mamlaka yao na wakoloni. Baada ya utawala wa Chifu Nathaniel Mbele, chifu aliyeteuliwa alikuwa Sengondo Karia ambaye alishikilia kiti hicho kuanzia 1962 hadi 1964. Kisha akatawazwa Chifu Richard Kimbwarata kwenye mwaka wa 1966. Chifu huyu alikuwa mamlakani hadi 1978 alipostaafu. Kupitia mifumo mipya ya uongozi, hususan baada ya Chifu Kimbwarata, kumekuwa na machifu kadha walioteuliwa kusimamia maeneno mbalimbali ya Taveta. Kwa ufupi basi, tunaweza kusema kwamba nafasi ambayo Wataveta walikuwa nayo kisiasa na kijamii kabla ya majilio ya wakoloni iliathirika kutokana na taratibu mpya za uongozi. Asasi za kijamii zilizotegemewa na jamii zilipoteza nguvu zilipowajibikia serikali ya kikoloni. Wataveta wakahisi kutengwa hasa pale walipokosa nguvu ya kuamua jinsi ambavyo

wangetumia ardhi yao au hata jinsi ambavyo wangejitawala wenyewe kama ilivyokuwa mbeleni.

Katika muktadha wa uchumi wakati wa ukoloni, tunaweza kuona kwamba majilio ya Wamisheni wa kizungu pamoja na uimarishaji wa mfumo wa ukoloni viliathiri uchumi wa Wataveta uliokuwepo. Biashara ya misafara ya wafanyi biashara kutoka maeneo mengine iliathiriwa kwa sababu Waingereza walitaka kumiliki biashara nzima ya eneo la Kenya walilotawala. Hata hivyo, nyenzo za biashara walizoimarisha kama vile barabara hazikupitia katika eneo la Taveta. Hii ni kutokana na hali kwamba Taveta ni eneo lililokuwa mbali kidogo na upwa wa bahari. Kwa hivyo njia nyingi za biashara zikaelekea kaskazini mashariki na kaskazini magharibi mwa nchi. Njia ya pekee iliyotumiwa na wafanyi biashara wa awali kuja Taveta ilisalia bila mapanuzi ya haja. Hali hii ikasababisha kuzorota kwa biashara iliyohusisha ile misafara ya awali na hatimaye kufifia kabisa hasa katika mwanzo wa karne ya 20. Tufahamu kwamba msingi wa dini uliowekwa na Stegall ulichangia pakubwa pia kuimarisha uchumi wa Taveta hasa mwishoni mwa karne ya 19. Kwa mfano, Stegall alishinikiza kutengwa kwa eneo la Ziwa Chala ambalo lilikuwa eneo la malisho ya mifugo ili liwe eneo la kiutawala kati ya maeneo yaliyounda wilaya.

Aidha, wakati maeneo yaTaveta na Kilimanjaro yalipokumbwa na njaa kwenye miaka ya 1890 kutokana na ukame na baa la nzige, Stegall ndiye aliyehimiza serikali ya kikoloni iliyokuwa ikijiimarisha kuleta vyakula. Ndiye pia aliyeanzisha kilimo cha mazao kama vile mananasi, matomoko, mafenesi na mbegu mbalimbali za mahindi. Zao la maembe liliingizwa Taveta kwa mara ya kwanza na misafara ya biashara kutoka pwani lakini zao hili lilififia biashara hiyo ilipofifia. Hata hivyo, Stegall alianzisha tena kilimo cha maembe. Ndiye aliyeanzisha mradi wa umwagiliaji maji mashamba ambapo alichimba mfereji ili kupata maji katika misheni aliyoanzisha kama tulivyoona pale mwanzo. Maji hayo yaliyotoka katika Mto Lumi yalitumia mashina ya migomba kama mifereji. Misheni ya Mahoo ikapata jina lake (eneo la furaha) kutokana na mradi huu (Frontera 1978:23). Watu wakaanza pia kulima mashamba yao kutokana na kuwepo kwa mradi huu. Isitoshe, Stegall alichangia katika ujenzi wa madaraja mawili kwenye Mto Lumi ambayo yalisaidia wenyeji kuvuka hasa nyakati za mvua. Ndiye aliyekuwa mhariri wa lile

gazeti la 'Tarikh ya Taveta' yaani *Taveta Chronicle*. Gazeti hili lilihusisha habari za kanisa, takwimu za misheni na maendeleo ya elimu huku wenyeji wakichangia kutoa habari za watu mashuhuri ili kujumuishwa katika chapisho hilo. Lugha iliyotumiwa katika chapisho hili ilikuwa Kiingereza lakini nakala kwa lugha za Kiswahili, Kichaga na Kimasai pia zilipatikana. Haieleweki kwa nini Kitaveta hakikutumiwa pia katika chapisho hilo. Swala hili linahitaji utafiti zaidi.

Majilio ya Wajerumani nchini Tanganyika na kusambaa kwao hadi maeneo ya Kilimanjaro kuliwafanya Waingereza na Wamisheni waliotamalaki Taveta kutaharuki. Hivyo, kwenye mwaka wa 1890, walilifanya eneo la Taveta kuwa makao ya kampuni iliyojulikana kama IBEA (*Imperial British East Africa*). Baada ya kampuni hii kusambaratika, kituo cha himaya ya Mwingereza kilicholinda maslahi yake kiliimarishwa Taveta kwenye mwaka wa 1897. Jambo hili liliwafanya Wataveta kutambua kwamba Mwingereza alikuja kukaa bali sio kama wageni wale wengine wa awali kama vile wavumbuzi na wafanyi biashara. Wenyeji wakatambua kwamba walikuwa sasa chini ya himaya ya Mwingereza aliyewatawala kulingana na masharti yake. Inaaminika kwamba itikadi ya Mwingereza popote alipotamalaki ilikuwa kuwagawanya wenyeji ili kuwatawala kwa urahisi. Jambo hili lilishuhudiwa Taveta wakati ambapo D.O. Mwingereza aliyejulikana kama Goldie Taubmann aliposhinikiza kuundwa kwa *Irika* la Seuri katika mwaka wa 1897 na kusababisha mkwaruzano na *Irika* la Meriati lililokuwepo. Mkwaruzano huo basi ukawa kwa manufaa ya Mwingereza ili kuweza kutawala kwa urahisi.

Waingereza walitambua kuwepo kwa udongo wenye rutuba Taveta, kwa hivyo wakatumia rasilmali hii kuendeleza kilimo hasa cha unyunyizaji wa maji mashambani. Kutokana na hili, walowezi wa kwanza wa kizungu kuwasili Taveta walikuwa Dermos (aliyejulikana miongoni mwa wenyeji kama Bwana Tumbo), Morgan, Goodwills, Sedgewick na ndugu waliojulikana kama Homer. Hawa walipewa mashamba na wazee wa *Njama* kuyatumia kwa muda pale waliposhauriwa kutoa mbuzi na tembo la kiasili. Kulingana na *Njama,* ada hiyo haikumaanisha kwamba Wazungu hao walikuwa wamenunua mashamba hayo bali ni kibali cha kuwaruhusu kukaa na kuendeleza kilimo katika ardhi hiyo. Hata hivyo, Wazungu kwa upande wao walidhani kuwa tayari walikuwa wamenunua ardhi kwa kutoa vitu hivyo. Jambo hili lilikuja kuzua mizozo ya ardhi baa-

daye kutokana na wageni hao kutoelewa desturi za jamii hii. Ili kuthibitisha jambo hili, Dermos ambaye alishirikiana na Morgan, alichukua eneo lililopakana na chemchemi ya Njoro. Aliamua kujenga ua uliozunguka eneo lake na kutoa vitisho dhidi ya wenyeji waliojasiri kuingia katika eneo hilo. Hii ilimaanisha kwamba Dermos aliamini hakupewa shamba hilo kutumia kwa muda bali ile ilikuwa milki yake. Aidha, alipanua eneo alilopewa na kuzuia wenyeji kutumia maji ya chemchemi hiyo. Wataveta walitarajia Misheni ya Stegall kuwasaidia lakini hii haikuwa na mamlaka ya kumzuia Dermos. Wataveta wakaiendea serikali ya kikoloni lakini hii ilikuwa katika harakati za kuimarisha utawala wake, na hivyo kutosikia kilio cha wenyeji. Hata hivyo, Wataveta walipotumia nguvu kuingia katika shamba la Dermos na kutumia maji ya chemchemi, mzungu huyo hakuwa na jingine ila kukubali kushauriana na kuafikiana nao.

Wazungu wengine waliowasili Taveta kwa shughuli za kilimo kama nilivyotaja hapo juu ni Goodwills, Sedgewick na ndugu walioitwa Homer. Homer walitamalaki katika eneo la Kimorigo na Eldoro. Goodwills na Sedgewick walihamia katika eneo la Kitondoni lakini hawakukaa kwa muda mrefu kwani eneo hili halikuwa bora kwa kilimo. Baadaye Goodwills alichukua eneo la Timbila kwenye mwaka wa 1924 ambapo alianzisha kilimo cha mboga. Wataveta walitangamana vizuri na mzungu huyu na akajumuika nao na kujifunza lugha yao. Alihudhuria mikutano katika serikali hiyo ya mkoloni, akawa kiungo muhimu baina ya Wataveta na wakoloni. Goodwills alioa kutoka katika jamii hii na kutokana na imani yao kwake, Wataveta walimjumuisha katika baraza la *Njama*. Itakumbukwa kuwa baada ya Vita Vikuu vya Kwanza vya Dunia, uchumi wa mataifa mengi ulimwenguni ulizorota. Wakoloni Waingereza wakashinikiza koloni zao kuzidisha kilimo ili kudhibiti hali mbaya za uchumi hasa kuanzia mwaka wa 1919. Waingereza walihitaji malighafi ughaibuni ili kuhimili viwanda vyao na kuimarisha uchumi wao. Taveta kama sehemu ya koloni la Mwingereza ilihimizwa kupanda zao la pamba. Baadhi ya wenyeji hawakupendelea wazo hili. Hata hivyo, Chifu Telikia ambaye alikuwa ameteuliwa awali kama chifu wa Taveta na *Irika* la Seuri ambalo liliwaunga mkono watawala, alianzisha kilimo cha pamba katika shamba lake. Wakoloni walileta mbegu za pamba kwenye mwaka wa 1919 na kilimo cha pamba kikaanza wakati huu. Kupitia juhudi za chifu huyo na Goodwills, kilimo cha zao hili kilipamba moto na wenyeji wengi, wakiwemo wazee wa *Njama*, wakageuza nia na kushabikia zao la pamba.

Ujenzi wa reli ya Afrika Mashariki ulipoanza, Taveta ilichangia sana kuzalisha mbao ambazo zilitumiwa kujenga reli hiyo iliyopitia Taveta kuelekea Moshi. Kwa hivyo misitu ya Taveta iliyozalisha miti mikuu ikawa muhimu katika ujenzi huo. Wakati uchumi wa Kenya ulipokuwa ukizorota pia baada ya vita hivyo, sio wenyeji tu waliotaabika. Walowezi pia waliathiriwa na vita hivyo. Ni wakati huu ambapo mlowezi kwa jina Ewart Grogan aliwasili katika janibu hizi. Mlowezi huyu aliacha athari kubwa mno katika uchumi wa koloni la Kenya, hasa katika eneo la Taveta.

## Colonel Ewart Grogan (1874-1967)

Colonel Ewart Scott Grogan alizaliwa mwaka wa 1874 nchini Uingereza. Ijapokuwa hakukamilisha masomo yake katika Chuo cha Cambridge, historia inatueleza kwamba katika mwaka wa 1896, alijumuika na kikosi kilichoundwa na nchi yake ili kukomesha maasi ya jamii ya Matabele, Afrika Kusini. Alipokuwa huko, alimwajabia Cecil Rhodes hasa kuhusu azma yake ya kujenga reli katika bara la Afrika. Baada ya shughuli hii alirejea Uingereza lakini kutokana na athari za kiongozi huyo wa Afrika Kusini, wazo la ujenzi wa reli kutoka kwenye Rasi ya Afrika Kusini hadi Cairo nchini Misri lilimchangamsha. Kwa hivyo alirejea Afrika akaamua kutembea kutoka katika Rasi ya Afrika Kusini hadi Cairo (*Cape to Cairo*) ili pia kujipendekeza kwa familia ya mpenziwe aliyeitwa Gertrude Coleman-Watt, na ambaye alitaka kumwoa. Safari hiyo ilimchukua miaka miwili u nusu na alifika Cairo akiwa na umri wa miaka 26. Alirejea nyumbani ambapo aliandika kitabu kilichojulikana kama *From the Cape to Cairo* ambacho kilichapishwa mwaka wa 1902. Kutokana na juhudi yake hii alizawadiwa kuwa mwanachama wa *Royal Geographic Society* huko kwao Uingereza. Aidha, alifanikiwa kumwoa mpenzi wake Gertrude mjini London, na baadaye wakahamia Afrika Kusini. Walijaaliwa watoto wanne.

Alipokuwa Afrika Kusini, alisikia habari za milki ya Uingereza iliyokuwa Afrika Mashariki. Alikutana na Kamishna wa eneo hilo la Afrika Mashariki aliyejulikana kama Charles Eliot. Huyu ndiye aliyeshinikiza kuja kwa walowezi Grogan na Delamere nchini Kenya. Eliot alimwahidi Grogan ekari 64,000 za msitu wa Mau ili amiliki ardhi hiyo kwa kipindi cha miaka 99. Lakini mbali na hili, Grogan alitaka pia apewe ekari 100

za bandari ya Kilindini, ili usafirishaji wa mbao kutoka katika msitu huo uwe rahisi kwake. Grogan alikirimiwa haya yote. Mnamo mwaka wa 1904 Grogan alifika Kenya ambapo historia inatueleza kwamba alijenga kasri lililojulikana kama *Grogan Palace* pamoja na hoteli iliyoitwa *Grogan Lodge* katika eneo la Nairobi. Kulingana na Thorn Mulli, (Sunday Standard, March 2, 2014 pg. 15) alipaita pahali hapo 'Chiromo' ambalo ni jina la Kimalawi linalomaanisha mahali ambapo vijito viwili vinakutana kwani mazingira hayo yalimkumbusha awali hizo nchini Malawi.

Aidha, historia inatueleza kwamba Grogan alimiliki ekari nyingi za ardhi nchini Kenya. Inakisiwa kwamba alikuwa na ardhi ipatayo ekari nusu milioni ambayo inajumuisha sehemu ya Grogan (Nairobi) ambayo sasa ni barabara ya Kirinyaga, pamoja na shamba kubwa la mkonge lililokuwa katika maeneo ya Taita na Taveta. Inaaminika kwamba ndiye aliyeanzisha kiwanda cha mbao nchini Kenya, akachangia katika ujenzi wa bandari ya Mombasa pamoja na kujenga hoteli ya Torr's iliyoko Nairobi. Mkewe alifariki mwaka wa 1943. Kutokana na kifo hiki, Grogan alitoa sehemu ya ardhi yake iliyokuwa Muthaiga, Nairobi, ili kujenga hospitali inayojulikana hii leo kama *Gertrude's Garden Children's Hospital* kwa ukumbusho wake. Kutokana na utashi wa ardhi, Grogan alinunua ekari 21,135 kutoka kwa serikali hiyo ya kikoloni katika sehemu kame huko Taveta ili kuanzisha kilimo cha mkonge. Alifanya utafiti wake akajua zao hili lilikuwa likiwaletea Wajerumani waliokuwa nchini Tanganyika faida kubwa, ndiposa akataka kuanzisha kilimo cha zao hili Taveta.

Mwanzoni mwa karne ya 20, walowezi waliweza kupata ekari nyingi za ardhi hasa ile ambayo haikuwa inaishi watu. Uwezo huo ulitokana na sheria za kikoloni zilizowaruhusu kumiliki ardhi isiyotumiwa na wenyeji. Wataveta walidhani Grogan angekuja na kwenda kama alivyofanya Dermos, lakini walishangaa baadaye kujua kiasi kikubwa cha ardhi alichomiliki na kwamba hakuwa na haraka ya kurudi kwao. Grogan alianza kujenga nyua kuzunguka ardhi aliyomiliki na kuzuia wenyeji kuingia humo. Katika mwaka wa 1929, alianzisha kilimo cha mkonge. Alijaribu kuwahimiza Wataveta kuhudumia mashamba hayo ya mkonge lakini hawa walikataa kwani walitosheka na mazao waliyokuza katika vijishamba vyao ambayo yaliwapatia pia mapato, ingawa duni. Kutokana na mapato hayo pia, waliweza kulipa kodi kwa serikali hiyo ya kikoloni. Hawakuona busara kufanya kazi katika mashamba ya mkonge

ya mlowezi huyo. Hata hivyo, wale wachache walioshindwa kulipa kodi, walifanya kazi katika mashamba ya mkonge ambapo walilipwa ujira duni na Grogan.

Kutokana na ukosefu wa wanyapara wa kuhudumia shamba lake lililokuwa likizidi kutanuka, Grogan aliwaajiri watu kutoka katika jamii za Wakamba na Wataita. Inakisiwa kwamba kufikia mwaka wa 1937, Grogan alikuwa na ekari 6,054 za zao la mkonge. Wanyapara hao waliishi kama maskwata katika shamba lake au pia katika ardhi ya serikali iliyopakana na shamba hilo. Kwa mfano, alikuwa na makao ya wafanyi kazi wake katika eneo la chemchemi za Njoro (*Homer's Camp*) na Riata (*Riata Camp*). Katika mwaka wa 1937, Grogan aliona zao hilo likifanya vizuri Taveta. Kwa hivyo, aliamua kuchukua ekari 22,000 zaidi za eneo lililojulikana kama *Crown Land* katika sehemu inayoitwa Ziwani. Kulingana na maelezo ya Frontera (1978: 33), ilipotimia mwaka wa 1942, Grogan alizidisha ekari za shamba hili na kuwa ekari 32,000. Shamba lake lilikuwa na wingi wa maji kutoka Mto Lumi pamoja na chemchemi za Njoro, na hivyo akaanzisha ukulima wa kunyunyizia maji mashamba yake. Mbali na zao la mkonge, Grogan aliweza kuzalisha pia matunda kama vile machungwa, ndimu, malimau, maparachichi na mananasi. Alianzisha kilimo cha mifugo pia hasa karibu na eneo la Ziwa la Chala lakini hapa alizozana na Wataveta ambao walilisha mifugo wao mahali hapa. Kulingana na serikali ya mkoloni, eneo hili pia lilikuwa mali ya serikali yaani *Crown Land.* Hata hivyo, serikali haikutaka kuzozana na mlowezi huyo, kwa hivyo baadaye iliamua kwamba sehemu hii pamoja na ile ya Mata, zitambuliwe kama maeneo tengwa ya wenyeji yaani *Taveta Native Reserves.*

Ardhi iliyokuwa ya Goodwills iliuziwa Baraza la utawala wa kikoloni lililoshughulikia maslahi ya wenyeji kupitia kwa shinikizo za Halmashauri ya Ardhi iliyokuwepo. Hatua hii iliwakasirisha wenyeji ambao waliona ajabu kununua ardhi ambayo katika uhalisi wake ilikuwa yao. Grogan alipanua ardhi yake hadi kufikia kwenye Ziwa la Jipe, ambapo alijaribu ufugaji wa samaki. Katika mwaka wa 1939, alianzisha ujenzi wa kasri lake aliloamua kujenga juu ya kilima ambacho kinajulikana kama *Grogan Hill* kilichoko Taveta. Kilima hiki kiko karibu na eneo linalojulikana kama Kishota Ng'onji. Kulingana na wenyeji, Kishota Ng'onji ni pahali palipokuwa patakatifu kwani kabla ya majilio ya ukoloni, walipatumia

kutoa sadaka kwa mizimu ya wavyele wao ambao walizikwa pahali hapo. Inasemekana kwamba Grogan aliamua kujenga kasri hili kama kielelezo kutokana na jinsi alivyompenda mkewe Gertrude. Kasri hili liko kusini magharibi mwa Taveta na lina umbali wa kilomita 20 kutoka Taveta mjini. Lilijengwa katika shamba lake la Jipe. Hata hivyo, kulingana na maelezo ya Frontera (1978:37), ujenzi huo ulioanza mwaka wa 1939 ulisitishwa na Vita Vikuu vya Pili vya Dunia (1939-1945), na hakuweza kuendelea hadi mwaka wa 1947. Grogan aliishi katika kasri hili hadi mwanzoni mwa miaka ya 1960 alipohamia Afrika Kusini. Kasri hili lilisheheni heba na nakshi za mapambo ya aina mbalimbali. Akiwa katika Kasri hili, Grogan angeweza kuona upeo wa milki yake binafsi aliyojijengea. Mahali hapa pia, ungeweza kuuona mlima wote wa Kilimanjaro, milima ya Wapare, mbunga ya wanyama ya Tsavo Magharibi pamoja na Ziwa la Jipe.

Imani kwamba Grogan hakuja Taveta kuishi kama walivyofanya wazungu wengine ilididimia miongoni mwa Wataveta pale Grogan alipojenga kasri hilo. Walijua alikuwa hapo kuishi huku akitamalaki kwenye ardhi yao. Wazee wa *Njama* walipomwendea Grogan kumjulisha kwamba lile kasri lilikuwa katika madhabahu yao, aliwaambia walikuwa wakiabudu miungu. Kwa hivyo akakataa kuwasikiliza. Ijapokuwa Wataveta walipeleka malalamishi kupitia vyama vya *Coast African Association* na *Taita African District Council,* swala la kurudishiwa ardhi yao liligonga mwamba. Serikali ilishikilia kwamba wenyeji walihitaji tu sehemu za malisho ya mifugo bali hawakuhitaji ardhi hiyo ambayo ilikuwa haitumiwi kwa kilimo mpaka pale Grogan alipowasili. Wakoloni wakashikilia kwamba Grogan hata alifanya vyema kuzuia wenyeji kuabudu na kutoa sadaka kwa miungu, kinyume na mafundisho ya dini ya Kikristo. Hivyo, Wataveta wakapoteza ardhi kubwa na msingi wa uskwata ukawa umeimarishwa wakati huu. Serikali ya mkoloni pia ilianzisha mradi wa upanzi wa zao la mpunga katika eneo la Kimorigo, eneo ambalo pia lilikuwa *Crown Land.* Grogan aliteuliwa kusimamia mradi huu hasa wakati wa vita vya pili vya dunia. Isitoshe, katika mwaka wa 1942, serikali iliwaleta Waitaliano ambao walikuwa mahabusu wa vita kufanya kazi katika mradi huo. Historia inaonyesha kwamba walijenga barabara, wakaimarisha mifereji ya kilimo katika sehemu ya Ziwani na Taveta huku wakihudumia shamba hilo la mpunga. Inaonekana kwamba

Grogan alitumia serikali kutimiza malengo yake hasa kupanua maeneo ya mashamba yake na kupata wanyapara wa kuyahudumia. Mbali na Wataita, Wataveta wengine pia walihudumu katika kilimo hicho cha kunyunyizia maji mashamba huku wakiwa na imani kuwa mashamba hayo baadaye yatakuwa yao.

Mbali na kilimo, Grogan alishiriki katika siasa za Kenya. Hata hivyo, vuguvugu la Kenya kutaka uhuru lilipoanza, Grogan hakuwa na nguvu ya kukabiliana na misukosuko hiyo. Umri wake pia haukumwezesha kupigania maslahi ya Mwingereza kwani kufikia mwaka wa 1956, alikuwa na umri wa miaka 82. Ilipotimia mwaka wa 1961, aliamua kuuza mashamba yake ambayo yanakisiwa kuwa takriban ekari 120,000 kwa Wahindi. Bila shaka Grogan aliuhisi upepo wa mabadiliko uliokuwa ukivuma kote nchini katika harakati za wenyeji kutaka uhuru. Grogan alipohamia Afrika Kusini, aliishi pahali palipoitwa Rondebosch. Ijapokuwa alitamani kuishi siku zake za mwisho katika kasri lake la Taveta, ndoto hii haikutimia kwani alifariki dunia mnamo tarehe16 Agosti mwaka wa 1967. Hivi sasa kasri la Grogan limegeuzwa kuwa hoteli ya kitalii na linaweza kuonekana kwa mbali juu ya kilima kutoka mji wa Taveta.

## Swala la Ardhi

Swala la ardhi katika Taveta limekuwa donda ndugu tangu wakoloni na walowezi wazuru sehemu hii. Kulingana na wakoloni wakati huo ni kwamba Wataveta walikuwa na ardhi kubwa ambayo hawakuitumia ila kulisha mifugo hapa na pale na kutundika mizinga ya asali. Hivyo, waldhani ni jambo bora walowezi kuitumia ardhi hiyo kuzalisha malighafi. Jambo wasilofahamu ni kwamba kabla ya majilio yao, Wataveta walitumia ardhi hiyo kuzalisha mazao ya kilimo, mbali na kwamba sehemu hii ilikuwa kituo muhimu cha biashara katika eneo zima la Kilimanjaro. Hata ile mifereji ya kunyunyizia maji mashamba ambayo walowezi waliimarisha, ilikuwa tayari ikitumiwa na wenyeji kulima mashamba yao hasa nyakati za majilio ya Ukristo. Hivyo, walichofanya ni kupanua nyenzo ambazo tayari zilikuwepo. Isitoshe, Wataveta walikuwa na taratibu za kiasili kulingana na jinsi masuala ya ardhi, uchumi na siasa yalivyoshughulikiwa. Utaratibu huo ulitibuliwa na mfumo wa ukoloni, mfumo ambao ulishuhudia kilimo cha mapana makubwa ya ardhi na

ulimbikizaji wa rasilmali kubwa za kibinafsi. Aidha, ni mfumo ulioshuhudia kunyakuliwa kwa ardhi kubwa ya wenyeji iliyowaendea walowezi. Wataveta hawakuhusishwa katika maamuzi yaliyohusu ardhi yao, kwa hivyo wakahisi kutengwa na wazungu hasa katika masuala yaliyowahusu. Hivyo basi, hawakuona haja ya kukumbatia sera za kutoa huduma katika mashamba ya walowezi ili kuzalisha mali ambayo hawangeweza kufaidi. Hii ndiyo maana ni wachache wao tu waliohudumu moja kwa moja katika mashamba ya wazungu.

Kilimo cha pamba pia hakikuwafanya Wataveta kushabikia uzalishaji wa pamba. Walilima zao hilo katika mashamba yao madogo ili kujipatia mapato ya kuwawezesha kulipa kodi bali sio kujitajirisha. Hali hii inaweza kutuelekeza katika kuamini kuwa Wataveta walihiari kuchukua tu kiasi cha yale mapya yaliyoletwa na mkoloni bali sio kukumbatia sera zao zilizokinzana na maadili na uasili wao. Mawazo haya pia yanashadidiwa na Frontera (1978:41) anayeeleza kwamba Wataveta ni jamii iliyokinai uasili wa maisha yao. Wataveta hawakuwa na utashi wa uchumi wa pesa, na kwamba hii kamwe isichukuliwe kuwa ishara ya uvivu miongoni mwao. Mazingatio ya desturi na uasili wao yaliashiria upinzani baridi dhidi ya ugeni na athari zake katika jamii yao. Jambo jingine ambalo liliathiri hali za kiuchumi Taveta ni ujenzi wa reli. Reli hii ilijengwa kabla ya Vita Vikuu vya Kwanza vya Dunia na inakisiwa kwamba katika mwaka wa 1916 ndipo gari moshi la kwanza lilipowasili Taveta. Aidha, ndege ya kwanza ya angani iliwasili awali Taveta kwenye mwaka wa 1915 pia wakati vita hivyo vilipokuwa vikiendelea.

Kutokana na ujenzi wa reli, bidhaa mbalimbali ziliweza kusafirishwa. Aina ya mti uitwao mvule ambao una mbao nzuri sana za ujenzi ulikuwa kwa wingi Taveta. Hivyo, baadhi ya Wataveta, hasa wale waliokuwa na ubinafsi mwingi walianza kukata miti ya aina hii na kuiuza ili wapate pesa, kinyume na matakwa ya *Njama*. Katika mwaka wa 1941, miti aina ya mvule ilikuwa imekatwa kwa wingi na hili likapelekea baraza la *Njama* kutoa masharti mapya dhidi ya ukataji miti kiholela katika msitu wa Taveta. Masharti haya yalipokuwa magumu kutekelezwa hata baada ya kuwajumuisha walinzi wa misitu, iliamuliwa kwamba msitu wa Taveta ugawanywe katika sehemu mbili; ule uliomilikiwa na watu binafsi na ule uliomilikiwa na jamii. Ule uliomilikiwa na jamii uliwekwa chini ya baraza la wenyeji (*Local Native Council*). Hali hii haikuleta

afueni katika msitu wa Taveta kwani watu walianza kukata kiholela miti waliyomiliki kulingana na sheria. Hivyo, katika mwaka wa 1949, *Njama* iliamua kutoa vibali vya kukata miti katika mashamba ya watu binafsi. Sheria hii ilimhitaji mtu kukata mti mmoja na kupanda mingine mitano ili kuhifadhi mazingira, hasa msitu huo ambao ulihimili jamii nzima. Miche ya miti ilipatikana kwa urahisi kutoka katika shamba la miche lililoanzishwa wakati huo. Ilipofika mwaka wa 1955, sheria ya ukataji wa miti ilifanyiwa marekebisho yaliyowazuia watu kukata miti michanga katika mashamba yao au katika msitu uliotengewa jamii. Hivyo, ulinzi mkali ukawekwa dhidi ya ukataji wa miti ovyo.

Katika kuhitimisha, tunaweza kusema kwamba majilio ya wakoloni yaliathiri uchumi wa Taveta kwa kiasi kikubwa. Chini ya utawala wa Mwingereza, Taveta ilipoteza nafasi yake kama kituo muhimu cha biashara na kilimo hasa katika maeneo ya Kilimanjaro. Kiasi kikubwa cha ardhi ya Wataveta kilichukuliwa, na wenyeji wengi wakasalia kuwa maskwota katika ardhi yao. Ubinafsishwaji wa ardhi yao ulichangia katika ukosefu wa ardhi kwa shughuli za kilimo miongoni mwao, hasa pale idadi ya watu ilipoongezeka. Hata hivyo, ukakamavu wa Wataveta chini ya mkoloni uliwawezesha kuzingatia yale yaliyokuwa ya manufaa kutoka kwa wageni huku wakishikilia mila na desturi zao za kujitegemea kwa chakula na mahitaji mengine. Hii ni kutokana na rutuba ya nchi yao na wingi wa rasilmali kama vile maji. Aidha, waliweza kurekebisha sheria zao za kiasili hususan katika matumizi ya msitu ili kuhimili uchumi na uwepo wao.

## 4.3 Vita Vikuu vya Kwanza vya Dunia (1914 – 1918)

Ijapokuwa historia inatuonyesha kwamba chanzo cha vita hivi vikuu hakikuwa katika bara la Afrika, vita hivi vilijumuisha jamii nyingi za Kiafrika kutokana na sababu mbalimbali. Kabla ya kujadili jinsi vita hivi vilivyoelekezwa katika ardhi ya Wataveta, ni bora kuwa na maelezo mafupi ya kimsingi kuhusu chanzo chake. Kitabu hiki kimeangazia vita hivi pia kwa sababu Taveta ni mojawapo ya maeneo ambayo yalishuhudia mapigano hayo makali baina ya makundi hasimu.

## Uhasama wa Kimataifa

Uhasama huu ulihusisha mataifa ya Ulaya ndipo mataifa mengine ulimwenguni yakajikuta yakipigana katika vita hivyo kwa kujua au kutojua. Kulikuwa na sababu za muda mrefu zilizohusisha mizozo iliyokuwa ikitokota hadi ikafikia kima cha kulipuka. Baadhi ya sababu hizi zilitokana na hisia za utaifa zilizopelekea nchi fulani kutaka kuteka maeneo ya kiutawala. Mataifa mengi Ulaya yalikuwa yakiimarisha viwanda, hususan katika kipindi cha kihistoria kilichojulikana kama mapinduzi ya kiviwanda. Uimarishaji wa viwanda ulisababisha mashindano makali miongoni mwa nchi hizo katika kujitafutia malighafi za kuzalisha bidhaa katika viwanda vyao. Walihitaji kumiliki maeneo mbalimbali ulimwenguni ili kusafirisha malighafi kutoka huko kwa ajili ya kuzalisha bidhaa katika viwanda vyao. Umilikaji huu uliwezeshwa kupitia kwa usimikaji wa bendera za nchi zao na kujitangazia madola ughaibuni. Mashindano ya kikoloni basi, ukiwemo uadui dhidi ya umilikaji wa makoloni ulimwenguni vikachangia kupandisha viwango vya uhasama. Katika mng'ang'anio huu, mikwaruzano haikukosekana baina ya mataifa. Uhasama ukazifanya nchi hizo kujihami kwa silaha za kivita. Mashindano ya uundaji na umilikaji wa silaha za kivita basi yakachangia pia kupandisha viwango vya uhasama miongoni mwa mataifa hayo. Katika karne ya 19, mataifa mapya kama vile Ujerumani yaliundwa. Hivyo basi, hisia za kutaka kubainisha nguvu, mamlaka na sifa vikapelekea nchi kama hizo kutaka kudhihirishia ulimwengu nguvu za kuwepo kwao. Uhasama wa kiuchumi na kibiashara pia ni miongoni mwa sababu zilizochangia kuzuka kwa vita hivyo. Kutokana na dhihirisho la ukiritimba huo, baadhi ya mataifa ya Ulaya yalianza kujikusanya katika makundi mawili hasimu.

Kwa upande mmoja, kulikuwa na kundi lililojumuisha nchi za Urusi, Ufaransa na Uingereza. Nchi hizi ziliweka mapatano ya ushirikiano (*Triple Entente*) wa pamoja katika mazingira hayo ya uhasama. Kundi jingine lilihusisha nchi za Italia, Ausria-Hungary na Ujerumani, ambalo liliunda ushirikiano wao (*Triple Alliance*) wa pamoja. Ifahamike pia kwamba kulikuwa na himaya zingine zilizokuwa zimestawi kama vile Himaya ya Uturuki (*Ottoman Empire*) pamoja na mataifa kama yale yaliyojumuisha nchi za Bulgaria na Serbia (*The Balkans*). Kwa njia moja au nyingine, nchi hizi zilijikuta kushiriki katika vita hivyo vya

dunia. Wakati mmoja Austria-Hungary ilikuwa imevamia Serbia. Hatua hii iliwakasirisha Waserbia ambao walitaka kuunda taifa lao badala ya kuwa chini ya himaya ya Austria-Hungary. Hivyo basi, tayari kulikuwa na uhasama kati ya nchi hizo mbili. Aidha, nchi za Bosnia na Herzegovina zilikuwa chini ya himaya ya Austria-Hungary kupitia kwa makubaliano ya kimataifa yaliyopitishwa mwaka wa 1870. Kutokana na makubaliano hayo, Austria-Hungary ilizitwaa nchi hizi kwenye mwaka wa 1908 zikawa chini ya utawala wake. Kwa upande wake, Urusi ilikuwa ikiunga mkono Serbia katika shinikizo zake za kujitambulisha kama taifa mahususi. Je, ni masharti yapi ambayo kila kundi katika makundi hayo mawili hasimu yaliwekeana? Katika kundi la *Triple Alliance,* ilibainika kwamba kama Austria-Hungary ingeishambulia Serbia kwa lengo la kuitawala, basi Urusi ingeishambulia Austria. Aidha, iwapo Urusi ingeishambulia Austria, Ujerumani nayo ingeishambulia Urusi. Ikiwa hali ingekuwa hivyo, basi Uingereza na Ufaransa zingeishambulia Ujerumani.

Kuzuka kwa vita hivyo kulitokana na tukio la mauaji. Mrithi wa kifalme katika himaya ya Austria-Hungary aliyejulikana kama Archduke Franz Ferdinand (1863-1914) pamoja na mkewe Sophie walipigwa risasi na kuuawa nchini Serbia. Walikuwa wamekwenda Sarajevo nchini Serbia kwa matembezi. Historia inabainisha kwamba waliuawa na kundi moja la kigaidi kutoka Serbia lililojulikana kama *The Black Hand.* Aliyefyatua risasi iliyoanzisha vita hivyo vikuu vya dunia ni mwanachama wa kundi hilo la kigaidi lililokuwa na tawi lake Bosnia, na aliyejulikana kama Gavrilo Princip wa Serbia. Mauaji hayo yalifanyika mnamo tarehe 28 Juni mwaka wa 1914 na yakasababisha hali ya tahadhari katika maeneo ya *Balkans*. Mnamo tarehe 28 Julai mwaka wa 1914, Austria-Hungary ilitangaza vita dhidi ya Serbia kutokana na mauaji hayo. Katika tukio hilo, Urusi iliunga mkono Serbia. Nayo Ujerumani iliyounga mkono Austria-Hungary ikatangaza vita dhidi ya Urusi. Kwa upande wake, Ufaransa ilikuwa imejenga ushirikiano na Urusi na kwa hivyo, ikatangaza vita dhidi ya Austria-Hungary na Ujerumani. Mapigano yakaanza pale ambapo Ujerumani iliamua kuishambulia Ufaransa kupitia kwa ardhi ya Ubelgiji. Hii ni kwa sababu Ubelgiji ilikuwa njia ya mkato kuifikia Ufaransa. Haya yalichukuliwa kuwa makosa na mataifa ya ushirikiano wa *Triple Entente* kwa sababu Ubelgiji iliaminika kuwa nchi mahususi isiyopendelea upande wowote. Kitendo cha Ujerumani kuivamia Ufaran-

sa kupitia Ubelgiji kikawakasirisha Waingereza ambao walitangaza vita dhidi ya Wajerumani.

Kutokana na Uingereza kuingia vitani, makoloni yake yote ulimwenguni yakiwemo yale yaliyokuwa Afrika Mashariki, yalihusishwa katika vita hivi. Hayakuwa na jingine ila kupigana katika vita kwa upande wa Uingereza. Makoloni haya yaliipa Uingereza misaada kama vile askari wa vita na fedha. Vita hivyo basi vikasambazwa kote ulimwenguni hususan pale palipokuwa na tawala za mataifa hayo hasimu kama vile Australia, Rhodesia (Zimbabwe), India, Afrika Kusini, hata kwenye visiwa vya Carribean. Wazungu hao walileta vita vyao Afrika Mashariki, wakahusisha wenyeji wa janibu hizi ambao hata hawakujua chanzo cha mapigano hayo ambacho katika uasili wake kilitokea Ulaya. Ni vita vilivyoshuhudia maelfu ya Waafrika wakipigana hata kufariki kwa niaba ya watawala wa kikoloni. Wengi walitumiwa kama askari wa vita, wakawa vyombo vya kukinga risasi za adui. Wengi walizikwa popote walipofariki, tofauti na wazungu waliozikwa katika maziara mahususi yanayoweza kuonekana hadi leo. Hii ni ishara shadidi kwamba hata katika mauti, ubaguzi wa rangi ulioshuhudiwa wakati wa ukoloni, uliendelezwa. Wengine walitumiwa kama wachukuzi, wakabeba vifaa vya wanajeshi wa kizungu na kuwahudumia wakati wa vita.

## Vita Vikuu vya Kwanza vya Dunia Afrika Mashariki

Kama nilivyotangulia kutaja hapo mbeleni, Kenya ilikuwa chini ya Himaya ya Uingereza ilhali Tanganyika ilikuwa chini ya utawala wa Ujerumani. Kuna kisakale kimoja kinachoeleza kwamba wakati mmoja malkia wa Uingereza aliyejulikana kama Victoria alitaka kumpa zawadi jamaa yake mmoja aliyeishi Berlin nchini Ujerumani. Aliamua kumpa zawadi ya Mlima Kilimanjaro ili naye ajisifu kuwa na mlima wake pia. Jambo hili lilikuwa desturi kwa Wazungu kujizawadia rasilmali na mali asili za madola waliyotawala. Kutokana na zawadi hiyo ya Mlima Kilimanjaro, mpaka wa kijiografia uliogawa madola hayo ya Ujerumani na Uingereza (Tanganyika na Kenya) ulipinda kidogo ili kuuingiza mlima huu katika utawala wa Ujerumani nchini Tanganyika. Katika vita hivyo vya dunia, makabiliano yaliyojiri Afrika Mashariki yaliwahusisha wanajeshi wa Kijerumani na Kiingereza. Je, katika janibu hizi, vita hivyo vilianzia wapi?

Tarehe 4 mwezi wa Agosti mwaka wa 1914, Uingereza ilitangaza vita dhidi ya Ujerumani. Inakisiwa kwamba vita kati ya mahasimu hawa wawili vilishamiri hadi kufikia tarehe 11 Novemba, 1918. Kamanda mkuu wa jeshi la Wajerumani Afrika Mashariki alitambuliwa kama Luteni Colonel Paul von Lettow Vorbeck aliyekuwa akiongoza vikosi vya Kijerumani nchini Tanganyika. Kwa upande wa Waingereza, Jenerali Jan Smuts kutoka Afrika Kusini ndiye aliyeteuliwa kuendeleza mapambano dhidi ya majeshi ya Ujerumani katika Afrika Mashariki. Vita shadidi vilianza mnamo tarehe 5 Agosti 1914 katika janibu hizi pale majeshi ya Waingereza kutoka Uganda (nchi hii pia ilikuwa chini ya Himaya ya Uingereza) yaliposhambulia vituo vya Wajerumani vilivyokuwa karibu na Ziwa Victoria. Ilipofika tarehe 8 Agosti 1914, meli za kivita za majeshi ya wanamaji wa Uingereza zikashambulia Dar es salaam. Kufikia hapa ndipo von Lettow Vorbeck alipoanza kutayarisha majeshi yake kwa vita. Wakati huu kikosi cha jeshi la Waingereza kilichojulikana kama *King's African Rifles* (KAR) kilikuwa tayari kimeundwa ili kukabiliana na vita katika maeneo haya ya Afrika Mashariki.

## Vita Vikuu vya Kwanza vya Dunia katika Ardhi ya Taveta

Kama ilivyobainika hapo awali, Taveta ilikuwa muhimu sana kabla ya majilio ya ukoloni kwani ilikuwa kituo bora cha misafara ya biashara na mahali pazuri pa kupumzikia. Wafanyi biashara wengi waliwasili mahali hapa ili kuchuuza bidhaa mbalimbali. Aidha, wakati wa vita vikuu vya kwanza vya dunia, eneo la Taveta lilikuwa muhimu kwa Waingereza na Wajerumani. Kwa mfano, majeshi ya Wajerumani chini ya Paul von Lettow Vorbeck yalielewa fika kwamba Taveta ilikuwa muhimu kwa Waingereza waliomiliki sehemu hii hasa kutokana na ukaribu wake na reli iliyotoka Mombasa kwenda Uganda. Reli hii ilihimili majeshi ya Waingereza kwani walipata vifaa na mahitaji mengine, mbali na kudumisha mawasiliano. Wajerumani waliamini kwamba wakikatiza mawasiliano hayo ya Waingereza, basi wangefaulu kudumaza juhudi na mahitaji ya mahasimu wao katika eneo hili. Reli hiyo baadaye ilijengwa kutoka Voi hadi kufika Taveta. Inasemekana gari moshi la kwanza lilifika Taveta kwenye mwaka wa 1916. Majeshi ya Wajerumani pia yalikusudia kulipua daraja lililojengwa katika Mto Tsavo ambalo pia lilikuwa muhimu kwa mawasiliano ya vikosi vya Waingereza.

Tarehe 15 Agosti, 1914 wanajeshi wa Kijerumani waliokuwa katika eneo la Moshi nchini Tanganyika walianza mashambulizi Taveta na kuiteka. Historia inaonyesha pia kwamba risasi ya kwanza iliyoashiria mwanzo wa vita hivi Taveta ilifyatuliwa na Hugh LaFontane aliyekuwa mwakilishi wa utawala wa Uingereza, asubuhi ya tarehe 15 Agosti, 1914. Risasi hiyo ilifyatuliwa kutoka katika kituo cha polisi Taveta na ikamuua askari wa Kijerumani aliyejulikana kama F. Broecker. Huyu ndiye aliyekuwa askari wa kwanza wa Kijerumani kuuawa katika vita hivyo Afrika Mashariki. Kituo hicho cha polisi ambacho sasa kinakaribia kuwa gofu bado kinatumiwa kama makazi ya polisi mjini Taveta. Askari huyo wa Kijerumani alizikwa katika maziara ya kivita ya Jumuiya ya Madola (Commonwealth War Graves) miongoni mwa askari wa Kiingereza waliofariki katika vita hivyo mjini Taveta. Maziara kama haya pia tunaweza kuyapata mjini Voi na Maktau. Aidha, historia inatufahamisha kwamba Taveta ndiyo ardhi pekee ya makoloni ya Uingereza iliyowahi kutekwa na majeshi ya Kijerumani. Isitoshe, von Lettow Vorbeck ndiye jenerali pekee wa Kijerumani ambaye aliwahi kuiteka ardhi ya utawala wa Waingereza (Taveta) na ndiye pekee ambaye hakujisalimisha kwa adui katika vita hivyo vya dunia.

Taveta basi ikawa sehemu muhimu iliyowawezesha Wajerumani kupata mahitaji yao. Wakati huu, Lettow Vorbeck alikuwa akiendeleza mashambulizi ya kuvizia. Mnamo mwezi wa Machi 1915, majeshi ya Waingereza yalijaribu kuwaondoa Wajerumani kutoka katika kilima cha Salaita ambacho walikitumia kama kituo muhimu cha mashambulizi, lakini hawakufanikiwa. Vita vikali kati ya majeshi ya Waingereza na Wajerumani vilitokea pia tarehe 14 Julai, 1915 katika sehemu iliyoitwa Mbuyuni kutokana na uvamizi wa Wajerumani Taveta. Eneo hili pia lilikuwa kituo muhimu cha Wajerumani kuendeleza mapambano yao ili kukatiza mawasiliano ya Waingereza. Ilibainika kwamba Waingereza hawakuwa na majeshi ya kutosha kuendeleza mashambulizi Taveta. Hii ni kwa sababu ya vita vilivyokuwa vikiendelea Ulaya ambapo majeshi ya Waingereza pia yalihusika. Uhaba huu ulipelekea kuundwa kwa kikosi kipya cha kijeshi Afrika Mashariki katika mwezi wa Novemba, 1915. Kikosi hiki kilihusisha askari Waingereza, Wahindi na Waafrika kutoka Rhodesia, huku idadi kubwa ya askari ikiwa imetoka Afrika Mashariki. Wanajeshi wengine waliletwa kutoka Afrika Kusini. Jenerali Jan

Christian Smuts ndiye aliyeteuliwa kuongoza kikosi hiki nchini Kenya na katika mwaka wa 1916 alipewa jukumu la kumwondoa von Lettow Vorbeck kutoka Taveta. Aliwasili mwanzoni mwa mwaka wa 1916.

Jenerali Smuts aliimarisha vikosi vyake katika ngome ya Mashoti iliyoko katika eneo la Maktau. Ngome hii iko katika barabara ya kutoka Mwatate kuelekea Taveta. Mnamo Januari 1916, Jenerali Smuts alitayarisha vikosi vyake kwa mashambulizi. Kufikia mwezi wa Februari, walianza kuelekea Taveta. Kwa upande wao, Wajerumani walijikinga kwa kuchimba mahandaki Taveta, lengo hapa likiwa kujihami ili kuwazuia Waingereza kutumia reli iliyounganisha Voi na Taveta. Mahandaki hayo yalichimbwa hasa katika kilima cha Salaita pamoja na eneo la Mahoo lililoko Taveta. Wajerumani walitumia kilima cha Salaita pia kama eneo la kutazama mahali maadui walipo. Isitoshe, kilima cha Salaita kilikuwa na mandhari mazuri kwani kutoka hapo waliweza kuona vizuri nyika na vilima vya mpakani baina ya Kenya na Tanganyika ya wakati huo. Aidha, Lettow Vorbeck na askari wake walitumia mbinu ya mashambulizi ya kuvizia ili kuyatatiza majeshi ya Waingereza. Katika kilima cha Salaita, mapambano makali yalishuhudiwa mnamo tarehe 12 Februari, 1916 baina ya Wajerumani na Waingereza. Mapigano hayo makali yalitokea chini ya kilima hicho. Hata hivyo, kwa mara ya pili Waingereza walishindwa kuwaondoa Wajerumani. Katika mashambulizi hayo, wanajeshi wengi wa upande wa Waingereza waliangamia. Jenerali Smuts alifahamu nguvu na mbinu za mashambulizi ya Wajerumani vyema katika sehemu hiyo ya Salaita. Kwa hivyo, alianzisha mashambulizi upande wa mashariki mwa Mlima Kilimanjaro kuelekea kaskazini. Historia inatufahamisha kwamba usiku wa kuamkia tarehe 8 Machi, 1916, kikosi cha jeshi la Waingereza (inasemekana kikosi hicho kilijumuisha askari elfu tano) chini ya maelekezo ya Jenerali Smuts na usimamizi wa kiongozi wa kivita aliyeitwa Deventer, kilielekea Ziwa la Chala lililokuwa kaskazini mwa Salaita.

Asubuhi ya tarehe 8 Machi, 1916, askari hao walitegea ili kuwashambulia Wajerumani mbele ya kilima cha Salaita. Lettow Vorbeck alishtukia kuwasili kwa majeshi hayo ya Waingereza asubuhi ya tarehe hiyo. Waingereza walishambulia mahali hapa tarehe 9 Machi, 1916 lakini walipokaribia chini ya kilima hicho, Wajerumani walitoka katika mahandaki yao wakashambulia vikali majeshi ya Waingereza. Inaaminika pia kwamba askari wengi wa kivita walifariki katika mashambulizi hayo.

Hii ndiyo maana kilima hicho kikaitwa Salaita (utohozi wa wenyeji kutokana na neno la Kiingereza 'slaughter' yaani kuchinja). Hata hivyo, mwishowe Wajerumani waliondoka Taveta ambayo walikuwa wameiteka kwa kipindi cha takriban miezi ishirini.

Mbali na haya, kuna kisakale kinachosimulia jinsi mwanamke mmoja wa Kijerumani alivyojificha ndani ya pango la mbuyu katika eneo la Salaita. Akiwa katika maficho hayo, aliweza kuyapiga risasi majeshi ya Waingereza bila kuonekana. Kisakale hicho kinaeleza pia kwamba mwanamke huyu alifanya hivyo ili kulipiza kisasi baada ya mumewe (Tom Von Prince) kuuawa na majeshi ya Waingereza katika eneo la Tanga. Mbuyu huo (ambao sasa unajulikana kama *Sniper tree*) ungali umesimama katika sehemu hii ya Taveta, miaka mia moja sasa tangu vita hivyo vikuu vya dunia kuzuka. Mahali hapa pia panajulikana kama Kambi ya Bibi. Aidha, inasemekana kuwa huu ndio mti uliowahi kupigwa risasi mara nyingi zaidi wakati wa vita hivyo. Mbuyu huu una alama nyingi za risasi zilizofyatuliwa wakati wa mapambano hayo huku ikisemekana kwamba askari wa kivita pia waliutumia kujificha wakati wa vita. Kuna baadhi ya watafiti, hususan kutoka ughaibuni, ambao wanashuku kuwepo kwa tukio hili la kihistoria. Wamelichukulia kama kisasili tu kisicho na mantiki wala ithibati za kihistoria. Hata hivyo, wenyeji wa Taveta husimulia tukio hili la kihistoria na wageni wengi kutoka nje humiminika kuja kuuona mbuyu huu uliosheheni alama za risasi. Hivyo, kusema jambo hili ni kisasili tu bila kuwa na ithibati kamili ni kupinga uhalisi wa kihistoria. Isitoshe, masimulizi ya wenyeji kuhusu tukio hili la kihistoria, na kwamba mbuyu huu sasa umehifadhiwa kama kumbukumbu muhimu ya vita hivyo, ni ithibati tosha ya uhalisi huo.

Katika mashambulizi ya Salaita, Wajerumani walikimbilia magharibi mwa Taveta, wakaelekea katika vilima vya Riata na Lotima. Mapambano mengine yalitokea kati ya tarehe 11 hadi 12 Machi 1916 katika eneo lililoko kati ya Lotima na vilima vya Riata karibu na Taveta. Katika uhalisi wake, jina 'Riata' linatokana na neno la Kiingereza kumaanisha 'react'. Katika eneo hilo pia, majeshi ya von Lettow Vorbeck yalitoroka kuepuka mitego ya Jenerali Smuts ambaye alifaulu kuitwaa Taveta tena ikawa chini ya utawala wa Waingereza. Vielelezo vingine vya vita hivi katika eneo la Taveta tunaweza kuviona hasa katika sehemu ya Mahoo. Hapa kuna vilima viwili vinavyogawanywa na barabara ya kutokaTaveta kwenda Voi. Katika kilima kimojawapo ambacho sasa ni makao

ya kasisi wa kanisa la Kianglikana, kulijengwa kiduta chenye umbo la ngome ndogo (*Pillbox*). Inasemekana kwamba kiduta hiki kilijengwa na Wajerumani ili kuchunguza mienendo ya adui. Hata hivyo, kuna wale wanaosema kwamba kilijengwa na kutumiwa na wamisheni kama kificho cha kutazama yaliyojiri tokea mbali, na kwamba kilijengwa mwishoni mwa karne ya 19. Kiduta hiki kinahitaji kufanyiwa utafiti wa kina ili kuyaweka bayana matukio halisi ya kihistoria.



*Kiduta (Pillbox) kilichoko Mahoo, Taveta. Picha kwa hisani ya Bw. Livingstone Mghenyi. Januari, 2010.*

Jengo jingine la zamani lililoko hadi leo na linalopiga mwangwi wa kipindi cha ukoloni ni lile lililotumiwa kama afisi ya watawala Waingereza mjini Taveta na ambalo limesimama hadi leo kama kielelezo halisi cha kuwepo kwa utawala huo. Maeneo mengine katika Kaunti ya Taita-Taveta yaliyoshuhudia mapigano hayo ni pamoja na Maili 27, Maktau (sehemu ambayo tunafahamishwa pia kwamba ni neno la Kiingereza lililotoholewa kumaanisha 'Mark Time'), Kambi ya Mashoti na Kasigau. Haya ni baadhi tu ya maeneo ambayo yalitumiwa na mahasimu hao wakati wa vita hivyo vya dunia.

Majeshi ya Wajerumani yaliyokuwa katika eneo la Lotima chini ya kiongozi wao aliyeitwa Kraut yalishambuliwa na Waingereza yakaanza

kuitoroka sehemu hiyo. Hapa ndipo Lettow Vorbeck alipoamuru majeshi yake kuondoka pia katika eneo la Himo na Mto Ruvu ambapo yalikuwa yametuama. Jenerali Smuts aliendeleza mashambulizi na kuziteka sehemu za Moshi, Arusha na Kahe. Hivyo basi, baada ya mwaka wa 1916 Lettow Vorbeck alitolewa nje ya eneo la Tanganyika na majeshi ya Uingereza na washirika wake hususan kutoka Afrika Kusini na India. Kwingineko ulimwenguni, vita hivi viliendelea hadi Wajerumani walipojisalimisha tarehe 25 Novemba, 1918. Kiongozi wa Ujerumani aliyejulikana kama Kaiser Wilhelm wa Pili pamoja na washirika wake wa kundi la *Triple Alliance* walishindwa na majeshi ya kundi la *Triple Entente* lililojumuisha nchi za Uingereza, Marekani, Ufaransa, Urusi na nyinginezo. Mapatano baina ya mataifa (*League of Nations*) yaliiweka Tanganyika chini ya Uingereza ili kuitawala kwa niaba ya mataifa hayo kwenye mwaka wa 1919. Ibainike pia kwamba vita hivyo vikuu vya dunia havikupiganiwa katika nchi za Afrika Mashariki pekee. Vita hivyo vilijumuisha pia nchi zingine za Kiafrika kama vile Zambia, Msumbiji, Rwanda, Burundi na hata Kongo. Hivi ni vita vilivyohusisha dunia nzima huku wenyeji wa nchi za Afrika wakihusishwa kwa hali na mali. Historia inatuonyesha kwamba takriban nchi ishirini na moja zilihusika katika vita hivyo ama kwa njia ya moja kwa moja au kwa njia nyingine.




*Maziara ya Jumuiya ya Madola, Vita Vikuu 1 vya Dunia, Taveta. Kwa hisani ya Livingstone Mghenyi.*

## Athari za Vita kwa Wataveta

Kulingana na utafiti wa Frontera (1978:80), wakati wa vita vikuu vya kwanza Wataveta wengi walikimbilia msituni ili kujisitiri. Wengine waliwaficha watoto wao ndani ya mapango ya mibuyu ili wasiathiriwe na risasi za mahasimu hao wa kigeni. Kwa mujibu wa maelezo haya, ni bayana kwamba sehemu za msitu ziliwawezesha wenyeji kuepuka baadhi ya maafa ya vita. Hivyo basi, msitu wa Taveta ukawa tegemeo muhimu la wenyeji kujinusuru. Aliyekuwa D.O wa Taveta wakati wa vita hivi ni LaFontaine ambaye pia inasemekana aliamua kujificha hadi baada ya mashambulizi hayo. Kutokana na maoni ya Wataveta mbalimbali waliohojiwa ni kwamba wao walipendelea utawala wa Mwingereza kuliko ule wa Wajerumani. Sababu ni kwamba Wajerumani walipokuwa Taveta waliwaonyesha ukatili kwa kuwapiga bila sababu maalumu. Aidha, walichukua mazao yao kutoka katika mashamba yao bila ya kuyalipia, kinyume na Waingereza. Hata hivyo, Wataveta waliweza kustahimili hali hiyo ngumu, wakajaribu kuweka amani na makundi hayo hasimu.

Kutokana na sababu kwamba Waingereza walikuwa wanakabiliana na vita vikuu katika sehemu mbalimbali ulimwenguni, utawala wao mashinani uliyumba. Lile baraza la kiasili la wazee (*Njama*) likaweza kuchukua mahali pake kama baraza la kiutawala ingawa kwa muda. Wenyeji wakawa wanapata ushauri na utatuzi wa shida zao kutoka katika baraza hilo kama zamani. Vita hivyo vilisimamisha kwa muda taasisi za utawala wa Waingereza, hasa pale viliposhamiri Taveta ili kumwondoa Mjerumani.

Athari nyingine ya vita hivi ni kwamba wenyeji wengi wa Taveta walihama au kuhamishwa kwa nguvu kutoka katika makaazi yao ilhali wengine wakipoteza maisha na mali zao. Huenda tusiweze kupata takwimu kamili za wale waliopoteza maisha yao, lakini masimulizi ya wenyeji yanaonyesha kwamba wengi waliangamia. Baadhi yao walilazimishwa kuingia vitani ili kupigana na Wajerumani. Wengine walikuwa wapagazi wa kubeba mizigo. Baadhi yao ni kama vile Said Mkonyingo Mlabhi na Seliando Lonare Mnene. Wengi wao walifariki lakini hawa walirejea kusimulia yaliyojiri. Wengine walifariki kutokana na kubeba mizigo mizito ilhali wengine walifariki kutokana na magonjwa kama vile malaria. Waliopelekwa vitani walikuwa askari wa bunduki, baadhi yao wakikumbana na mauti vitani.

Maelezo ya wenyeji pia yanaashiria kwamba kuna wale waliotumiwa kama wachunguzi, wakipeleleza ili kutambua adui aliko. Baadhi yao pia

walisafiri hadi nchi za mbali kupigana vitani. Kwa mfano, kulingana na maelezo ya Merinyo kuna wale waliopelekwa hadi Msumbiji. Anaeleza kuhusu Mtaveta mmoja aliyejulikana kama Melebha Bhori, ambaye baada ya kurudi kutoka Msumbiji, alisimulia juu ya jamii iliyokula watu nchini humo. Baada ya vita hivi, Wataveta hawakufurahishwa na jinsi Waingereza walivyogawa malipo kwa wale waliokwenda vitani. Ilivyokuwa ni kwamba machifu, makarani na makasisi ndio waliolipwa ilhali askari waliopigana vitani hawakulipwa. Isitoshe, wale wazungu waliokwenda vitani, hasa wale waliokuwa na vyeo, walipewa mashamba makubwa makubwa nchini Kenya. Jambo hili liliwakera Waafrika wengi. Mfano mahususi tuupatao Taveta ni kwamba baada ya vita, kuna mzungu aliyeitwa Colonel Homer. Huyu alipewa shamba katika sehemu ya kusini mwa Taveta, kuanzia Kibhalwa hadi Kitoghoto ambapo alizalisha pamba na mahindi. Sehemu hii inajulikana kama Kambi ya Homa hadi leo.

Kipindi hiki cha vita pia kilishuhudia kuzuka kwa mashujaa miongoni mwa jamii ya Wataveta, mbali na usaliti uliotokana na ubinafsi. Ni jambo la kawaida wakati wa vita kuwa na wasaliti wanaohujumu bidii ya wengine. Mashujaa pia huweza kutambulika miongoni mwa jamii wakati kama huu. Kwa mfano, baadhi ya mashujaa Taveta waliweza kushikilia jamii na kudumisha umoja wao wakati vita vilipovuma. Hawa ni kama vile Telikia Simba aliyefaulu kulinda maslahi ya Wataveta, akadumisha umoja wao katika kipindi hiki kigumu. D.O wa Taveta LaFontein alitangamana vyema na Wataveta, akawa na uhusiano wa karibu na Telikia. Wajerumani walipofahamu kwamba Telikia alikuwa akiwasaidia Waingereza kuitwaa Taveta, walitaka kumwangamiza naye akakimbilia usalama wake. Aliishi mafichoni lakini aliweza kuwasiliana na D.O. LaFontein huku akiwasaidia Waingereza dhidi ya Wajerumani. Shujaa mwingine ni Lemerei ambaye aliteuliwa na baraza la *Njama* kuwa chifu (*Mfumwa)* wa Taveta. Kulingana na utafiti uliofanywa na Frontera (1978:81), huyu alitunukiwa cheo hicho wakati Telikia alipokwenda mafichoni. Lemerei anakumbukwa kutokana na juhudi zake za kuwazuia Wataveta kufanya kazi za sulubu kutokana na shinikizo za Wajerumani. Aliwashauri kujificha ndani ya msitu hadi pale Wajerumani walipowaleta wafanyi kazi kutoka sehemu zingine nje ya Taveta. Historia inatuonyesha kwamba msitu wa Taveta ulikuwa 'ngome' muhimu ya wenyeji waliyotumia kujikinga dhidi ya maadui.

Kulingana na maelezo ya Frontera (1978: 82) pamoja na wazee wa Kitaveta pia ni kwamba msaliti aliyejulikana miongoni mwa jamii wakati huu aliitwa Melikinoi. Hii ni kwa sababu Melikinoi alijaribu kuwauzia Wajerumani na hata Waingereza wasichana wa Kitaveta wakati wa vita. Juhudi zake zilikwama watu walipoandamana kupinga njama zake. Aidha, alidhaniwa kuchopoa bidhaa za watu wake na kuziuza kwa faida. Licha ya kwamba aliandamwa na maovu haya, alikuwa *mchili* wa *Leme* (kiongozi wa kundi la rika lililokuwa chini ya kundi la *Nding'ori*) katika Taveta ya juu iliyojulikana kama *Malboru*. Akiwa katika nafasi hiyo ya kijamii alijaribu kutwaa bila haki mamlaka ya chifu (*mfumwa)* wa *Nding'ori* wa *Malboru* baada ya Telikia kukimbilia mafichoni. Aidha, alijaribu kuhujumu utaratibu uliokuwepo wa kurithisha machifu kwa kushinikiza mwanawe kuwa kiongozi baada yake. Kutokana na vitendo vyake, watu walikosa imani naye hata kumwita msaliti. Vita vilipomalizika, wenyeji walimwondoa mamlakani na kumpeleka kwa D.C aliyekuwa Voi wakati huo. Kulingana na maelezo aliyopata Frontera kutoka kwa wenyeji, D.C. huyo alimtia Melikinoi kifungoni hadi pale alipokuwa mzee kabisa wa kutoweza kumtisha yeyote.

Ni wazi basi kuwa vita hivyo viliurudisha tena mfumo wa machifu kama tulivyoona kupitia kwa mashujaa Telikia na Lemerei. Jambo la kuzingatiwa hapa pia ni kwamba vita hivyo viliacha athari kubwa katika maisha ya wenyeji, mbali na kuwepo kwa vielelezo halisi vya mapambano hayo ya kimataifa katika sehemu ya Taveta. Katika kuhitimisha sehemu hii, nitaje pia kwamba sehemu nyingine zilizopakana na Taveta kama vile Taita, ziliathiriwa na vita hivi kwa kiasi kikubwa. Vielelezo tunaweza kuvipata kutokana na kuwepo kwa maziara ya kivita huko Voi na Maktau, pamoja na ngome kama vile Ngome ya Mashoti iliyoko Maktau. Baadhi ya wenyeji pia walihamishwa kwa nguvu kutoka katika makazi yao kama vile wenyeji wa Kasigau ambao walipelekwa hadi Malindi. Ijapokuwa walirudi baadaye, athari za mahamisho hayo bila shaka zilikuwa nyingi. Ipo haja basi ya kufanya utafiti wa kina ili kuelewa zaidi historia ya wenyeji wa Taita/Taveta wakati wa mapigano haya, pamoja na kuhifadhi kimaandishi masimulizi yanayopokezwa kwa njia ya mdomo miongoni mwa wenyeji kuhusu vita hivyo. Hifadhi kama hizi zitaweza kuwa mchango mkubwa wa kihistoria kwa vizazi vya sasa na vijavyo.

## 4.4. Vita Vikuu vya Pili vya Dunia (1939 – 1945)

Nchini Ujerumani, kulikuwa na hisia kali za kitaifa zilizoongozwa na chama cha Nazi chini ya Adolf Hitler (1889-1945). Chama hiki kilianza kuilaumu jamii ya Wayahudi kwa kudai kwamba ndiyo iliyomiliki fedha za Ujerumani. Wajerumani walieneza hisia hizo za kitaifa hadi pale Hitler alipochaguliwa na Rais von Hindenburg kuwa mkuu wa serikali (*Chancellor*) mnamo tarehe 30 Januari mwaka wa 1933. Hitler alitaka kutawala Ulaya nayo Ujapani ikataka kutawala maeneo ya Asia na Pacific. Kama tulivyoona katika Vita vya Kwanza vya Dunia, kulikuwa na makundi mawili hasimu yaliyoundwa. Hali kama hii ilibainika pia katika vita hivi vya pili. Katika Vita vya Pili vya Dunia, kundi moja lilijulikana kama *Axis*. Kundi hili lilihusisha nchi za Ujerumani, Italia na Ujapani. Kundi jingine lilijulikana kama *Allies,* nalo lilijumuisha nchi za Uingereza, Ufaransa, Australia, Canada, New Zealand, India, Urusi, Uchina na Marekani. Katika mwaka wa 1937, Ujapani ilishambulia Uchina. Tukio hili halikuanzisha vita katika dunia hadi tarehe 1 Septemba, 1939 wakati Ujerumani ilipovamia na kuiteka Poland. Tukio hili lilipelekea nchi za Uingereza na Ufaransa kutangaza vita dhidi ya Ujerumani siku mbili baada ya uvamizi huo huku zikitoa sababu kuwa zilitaka kuisaidia Poland.

Ujerumani haikusitisha uvamizi wake kwani kufikia 1940, ilikuwa imezichukua nchi za Uholanzi, Ubelgiji, Ufaransa, Denmark na Norway. Aidha, ndege za kivita za Ujerumani zilianza kushambulia Uingereza kwa mizinga huku meli za kivita za kundi hilo la *Axis* zikizamisha nyambizi za mahasimu wao. Majeshi ya Ujerumani chini ya uongozi wa Hitler yalidhamiria hata kuivamia Uingereza lakini yalizuiwa na nchi hiyo. Uingereza ilisaidiwa na Canada na Australia katika vita ambavyo vilitishia pia usalama wao. Hitler aliishambulia Urusi katika mwaka wa 1941, na katika mwaka huo Ujerumani ilikuwa imeteka sehemu kubwa ya Ulaya hadi hata kufikia Afrika Kaskazini. Hata hivyo, hali hii ilibadilika wakati Urusi na Marekani zilipojitosa vitani kuunga mkono Uingereza na washirika wake. Majeshi ya nchi hizi yalipigana vita Ulaya na mapigano hayo yakasambaa hadi Asia kwenye miaka ya 1940. Vita hivyo vilichukua mkondo hatari wakati Ujapani iliposhambulia kituo cha wanamaji cha Marekani katika Pearl Harbour nchini Hawaii. Hatua hii iliifanya Marekani kutupa mabomu ya atomiki katika miji ya Hiroshima

na Nagasaki nchini Ujapani mnamo Agosti 1945. Athari za mabomu haya zilikuwa mbaya sana hadi kuifanya Ujapani kujisalimisha.

Vita hivi vilisambaa hadi Afrika hata kufikia Marekani. Kwa ufupi, ni vita vilivyohusisha ulimwengu mzima. Vita vilitumia silaha kali zaidi kuliko vile vya kwanza. Kwa mara ya kwanza silaha za kitonoradi (*nuclear weapons*) zilitumiwa huku idadi kubwa zaidi ya watu ikiangamia. Inakisiwa kwamba vita hivi vilisababisha vifo vya watu wapatao milioni 50. Aidha, historia inatuonyesha kwamba hivi ndivyo vita vikubwa zaidi kuwahi kutokea duniani, na vilivyosababisha maafa makubwa ulimwenguni. Mauaji ya halaiki yaliyosababishwa na wafuasi wa chama cha Nazi chini ya Hitler dhidi ya Wayahudi yalishtua ulimwengu. Inakisiwa kwamba Hitler aliangamiza Wayahudi milioni sita, mbali na kuwafanya wengi kuwa wafungwa wa kivita. Wengine walifariki kutokana na njaa, magonjwa na ukatili wa majeshi ya Nazi. Ujapani pia ilisababisha mauaji makubwa miongoni mwa Wachina na Wakorea. Kutokana na kushindwa kutimiza ndoto yake ya kutawala Ulaya, Hitler alijitoa uhai pamoja na mkewe aliyeitwa Eva Braun tarehe 1 Mei 1945, muda mfupi tu kabla ya kushindwa kwa Ujerumani vitani.

## Afrika Mashariki katika Vita Vikuu vya Pili vya Dunia

Katika eneo hili, vita viliendelezwa kwenye upembe wa Afrika hususan Somaliland, Eritrea, Uhabeshi, Kenya na kwingineko. Viliendelezwa na makundi hasimu ya Wazungu yaliyokuwa yamejigawa katika mirengo miwili kama ilivyobainika hapo juu. Benilo Mussolini (1883-1945) alikuwa ameziteka nchi za Uhabeshi, Eritrea na Somaliland. Mussolini alikuwa waziri mkuu katika serikali ya Italia. Alishika uongozi huo kati ya miaka ya 1925 hadi 1945. Akiwa kiongozi, aliendeleza utawala wa kiimla chini ya chama cha kitaifa cha kifashisti alichoanzisha. Ndiye aliyeasisi ufashisti nchini humo. Kama ilivyobainika hapo awali, Ujerumani ilivamia Poland. Nayo Italia chini ya Mussolini iliunga mkono uvamizi huo. Italia ilitangaza vita dhidi ya Uingereza na washirika wake mnamo terehe 10 Juni, 1940. Hata hivyo, majeshi ya Italia yaliathirika vibaya Afrika Kaskazini na yalipogeukia Afrika Mashariki, yalivamia maeneo ya upembe wa Afrika kama vile Uhabeshi na Eritrea. Katika maeneo haya majeshi hayo hayakufaulu pia.

Majeshi ya Waingereza yalishambulia Italia kutoka Kenya na Sudan, huku Uingereza ikitumia vikosi vya askari kutoka India, Uhabeshi, Sudan, Nigeria, Ghana hata Afrika Kusini. Kufikia Januari 1941, Italia iliondolewa kabisa kutoka Eritrea na mnamo tarehe 19 Mei, 1941, majeshi ya Italia yalijisalimisha. Kufikia tarehe 20 Mei 1941, mwakilishi wa mfalme wa Italia Afrika Mashariki aliyeitwa Prince Amedeo, alijisalimisha kwa Waingereza. Kunako mwaka wa 1943, majeshi ya Waingereza na washirika wake yaliivamia Italia. Hapa ndipo Mussolini alipoondolewa mamlakani na Mfalme Victor Emmanuel wa Tatu kisha akatupwa gerezani. Sababu za Mussolini kuondolewa mamlakani huenda tusiwe na nafasi ya kuzijadili hapa, lakini itasadifu kutaja tu kwamba Mussolini alikuja kuokolewa kutoka gerezani na majeshi ya Wajerumani. Kisha alikimbilia kaskazini mwa nchi hiyo ya Italia alipoanzisha Jamhuri ya Kisosholisti na kuwa kiongozi wa jamhuri hiyo. Lakini kufikia mwaka wa 1945 alikamatwa na wafuasi wa Kiitaliano na kunyongwa katika Ziwa lililojulikana kama Como.

Nchini Kenya, vita hivyo vilizuka wakati majeshi ya Italia yaliposhambulia kwa mizinga kituo cha kijeshi cha Waingereza katika sehemu ya Wajir. Ijapokuwa historia inatuonyesha kwamba mapigano hayo hayakuwa makubwa nchini, Kenya ilikuwa muhimu sana kwa majeshi ya Uingereza na washirika wake. Kenya ni koloni lililochangia kuipa Uingereza rasilmali ilizohitaji wakati wa vita. Kwa mfano, Kenya ilitoa mazao katika mashamba ya walowezi huku ikizalisha pia tumbaku na chai iliyohitajika wakati huu. Aidha, Kenya ilitoa idadi kubwa ya askari wa vita waliojumuishwa katika jeshi la Waingereza. Askari hao walijiunga na jeshi lililojulikana kama *King's African Rifles*. Jeshi hili lilikuwa na jumla ya asilimia 30 ya askari kutoka Kenya. Nchi ya Kenya basi, ikawa kituo muhimu cha Uingereza kupata makurutu waliojiunga na majeshi yake.

Vita Vikuu vya Pili vya Dunia pia viliathiri wenyeji wa Taveta. Mojawapo ya athari hizi ni kwamba wenyeji walichukuliwa kwenda kupigana vitani. Kwa mfano, wale waliopelekwa kupigana vitani kutoka Taveta ni pamoja na marehemu Benjamin Merinyo. Huyu aliacha kumbukumbu ya maandishi akieleza kwamba alikuwa mmoja wa askari katika jeshi la Uingereza. Katika maelezo yake, anasema kwamba Waingereza waliwachukua vijana mabarubaru kutoka Taveta kwenda kuwa askari wa vita. Vijana wengine walipewa bunduki ilhali wengine walikuwa askari wa

mizinga. Baadhi yao pia walifunzwa kazi mbalimbali kama vile utabibu, udereva hata umakanika wa ndege. Wengine kama Benjamin Merinyo wakaweza hata kufika Burma huko India. Baadhi ya Wataveta waliorudi salama baada ya vita hivyo ni kama vile Kinyongie Raasi, Katembo Luis, Mwanzia Kimetare, na Jonathan Sauka aliyejifunza taaluma ya utabibu wakati wa vita hivyo akawa tabibu kwa muda mrefu katika hospitali ya Taveta. Mwingine aliyejifunza utabibu ni Fundi Saleri ambaye hata alichukuliwa na Colonel Grogan ili kutoa huduma za kimatibabu katika zahanati ya mlowezi huyo iliyokuwa katika eneo alimotamalaki. Wengine waliojifunza utabibu na wakaweza kutoa huduma za kimatibabu Taveta wakati wa kipindi cha ukoloni ni pamoja na George Mkimbo na Mtawa Saning'o aliyekuwa tabibu wa mifugo. Kulingana na maelezo ya Raphael Masamo (Taveta, Mei 2014) ni kwamba kuna baadhi ya jamaa za Kitaveta zilizochukuliwa mateka na wakoloni wakati wa vita kutoka katika makazi yao na kupelekwa hadi Tanganyika ya wakati huo ambapo wanaishi hadi leo. Wengine walipelekwa Moshi katika eneo la Njoro ilhali wengine wakahamishiwa Usambara katika sehemu inayoitwa Mlalo.

Uhasama ulioendelezwa na majeshi ya wakoloni wakati huu umeweza kupokezwa kwa njia ya masimulizi ya mdomo, kutoka kizazi hadi kingine. Katika maelezo yake, Merinyo anataja kwamba Mwafrika aliyefariki vitani alilipwa na serikali ya kikoloni shilingi 600/= ambazo ndizo walizopewa wazazi wake. Wale waliorejea kutoka vitani walipokea mshahara duni sana ikilinganishwa na hatari za vita pamoja na mateso waliyopitia. Mshahara wa juu kabisa wakati huo ulikuwa shilingi 60/=. Isitoshe, wale askari wa Kiafrika waliokuwa na vyeo na waliorudi kutoka vitani hawakurithi vyeo hivyo kwani wakoloni ndio waliokabidhiwa vyeo kama hivyo. Kutokana na maonevu haya, Waafrika wengi waliotoka vitani walihisi kudharauliwa na hivyo, wakaingiwa na ari ya kutaka kujitawala wenyewe. Msisimko wa kutaka uhuru ukaanzia hapo. Hii ndiyo maana baada ya vita hivyo kumalizika, baadhi ya Waafrika nchini Kenya waliunda vyama vya kisiasa kutaka kupigania haki na uhuru wao.

## 4.5 Mazingira ya Elimu

Tunapochunguza mazingira ya elimu ya kimagharibi hususan nchini Kenya, tunaweza kuona kwamba tangu 1895 Kenya ilipokuwa chini

ya ulinzi wa Uingereza hadi kufikia 1920 ilipokuwa koloni kamili la Uingereza, elimu ilikuwa ikitolewa zaidi na Wamisheni wa madhehebu ya Kikristo, hasa CMS. Hivyo, tunaweza kusema kwamba Wamisheni ndio waliofyeka uwanja wa majilio ya wakoloni kutokana na mikakati ya elimu waliyoanzisha. Kulingana na Kilemi (1991), kuanzia 1846 hadi 1911 Wamisheni wa Kikristo ndio waliokuwa hasa wakitoa elimu nchini Kenya. Hata hivyo, baada ya 1911, serikali ya kikoloni ilichukua jukumu hili pia ili kutathmini na kuona ni elimu ya aina gani ambayo Waafrika walipaswa kupata. Tufahamu pia kwamba baada ya Vita Vikuu vya Kwanza vya Dunia, Waingereza walihitaji kustawisha makoloni yao ili kujinufaisha kiuchumi na kisiasa pia. Hivyo basi, walitumia mfumo wa elimu ili kuimarisha nguvu zao za kisiasa na kiuchumi dhidi ya Waafrika waliokuwa wengi. Nayo mitalaa ya elimu iliyotayarishwa ikalenga kuvumisha mamlaka na nguvu za wakoloni dhidi ya Waafrika.

Urch (1971) naye anaeleza kwamba katika makoloni yaliyotawaliwa na Waingereza, hakukuwa na sera mahususi ya elimu ambayo nchi hizo zilifuata. Badala yake, kila nchi ilifuata utaratibu wake na kila gavana aliyetawala kwa niaba ya Himaya ya Uingereza alikuwa na mawazo yake binafsi kuhusu elimu ya wenyeji. Hata hivyo, ni wazi kwamba sera zote zilizoweza kuimarishwa, zilizingatia maslahi ya Mwingereza huku zikihusisha elimu ya Waafrika na mazingira na utaratibu wa maisha yao. Baada ya 1923, kuliimarishwa shule zilizozingatia misingi ya rangi; kulikuwa na shule za Wazungu, Wahindi na Waafrika. Kisha baada ya nchi ya Kenya kujipatia uhuru mnamo mwaka wa 1963, aina tatu mahususi za shule zikaibuka kutokana na misingi ya awali iliyowekwa. Kulikuwa na shule za serikali ambazo awali zilitengewa Wazungu peke yao, shule za kibinafsi au za misheni, pamoja na zile za harambee zilizoanzishwa mashinani kutokana na juhudi za watu waishio mashinani. Hata ingawa shule za wamisheni ziliendelea kuwepo, baadhi yazo zilibadilishwa na kuwa za serikali.

Kulingana na maelezo ya Frontera (1978:128), historia ya elimu Taveta wakati wa kipindi cha ukoloni ilikuwa tofauti kabisa na jinsi hali ilivyokuwa katika sehemu nyingine za nchi. Kabla ya majilio ya wamisheni, elimu na mafunzo yalikuwa jukumu la jamii kama ilivyokuwa katika jamii nyingi nchini Kenya na kwingineko Afrika. Ujenzi wa vielelezo vya kuigwa na mafunzo ya kuwahekimisha watoto kuhusu ushirikiano na

uwajibikaji ni baadhi ya mambo yaliyozingatiwa na jamii ya Wataveta. Watoto hasa vijana walipitishwa katika utaratibu wa tohara iliyoandamana na mafunzo ya kiutu uzima hivi kwamba kijana alipojiunga na rika lake, alikuwa tayari keshafahamu wajibu wake katika jamii. Wamisheni walipowasili Taveta, walileta aina fulani ya elimu. Elimu hiyo ya kimagharibi iliyotolewa kupitia utaratibu wa mafunzo rasmi ilipokewa vyema na wenyeji, hata ingawa kulikuwa na pingamizi za hapa na pale. Baraza la *Njama* hasa ndilo lililowakaribisha Wamisheni na kuwashauri wenyeji kujihusisha na shughuli za Wamisheni kama tulivyoona hapo awali. Hata hivyo, Wamisheni walipojenga shule na kuwashauri wenyeji kuwapeleka watoto wao shuleni, sio wengi walikubali ushauri wao. Kulingana na maelezo ya wenyeji pia ni kwamba, kuna baadhi ya wazazi waliowaficha watoto wao nyumbani ili wasiende shule. Sababu muhimu ilikuwa kwamba wangeathiriwa na wazungu hao hata wakakosa kufuata mila na desturi zao.

Katika miaka ya 1880 na 1890, madhehebu ya CMS (*Church Missionary Society*) yalianzisha shule nne za misheni katika maeneo ya Mahoo, Sela Ndongo, Mboghoni na Msengoni. Katika shule ya Mahoo kwa mfano, kulikuwa na idadi ya wanafunzi 47 katika mwaka wa 1885. Aidha, katika shule ya misheni ya Mahoo, wanafunzi waliosoma hasa kwenye miaka ya 1890 ni kama vile Paulo Kadenge, Stefano, Filipo Madudua, Jeremiah Folonja aliyetoka Uchagani pamoja na Kitao ambaye baadaye alijiunga na kituo cha Kikristo cha Freretown (*Taveta Chronicle, 1895*). Gazeti hilo la Tarikh ya Taveta linaeleza pia kwamba shule hii ilichukua hasa wavulana kujiunga na mafunzo mbalimbali, lakini wasichana pia walisomeshwa nyakati za mchana.Wavulana walifunzwa aina mbalimbali za ufundi, kusoma na hisabati ilhali wasichana wakafunzwa dini, kusoma na kuandika, ushonaji wa nguo na upishi. Hata hivyo, pale ambapo malengo ya Wamisheni hao yalihusisha pia kuwafanya kuwa waumini wa Kikristo, yale ya wenyeji yalikuwa kuwapeleka watoto shuleni ili waweze kupata elimu ya kizungu. Mkristo wa kwanza Mtaveta alikuwa Johanna Mbele, na huyu alikuwa kiungo muhimu baina ya wenyeji na Wamisheni hao kama ilivyobainika hapo awali. Kulingana na maelezo ya wenyeji pia, lugha iliyotumiwa kufunzia ilikuwa Kiswahili. Lugha hii ilikuwa imeenea Taveta kutokana na ile misafara ya biashara iliyopitia mahali hapa kutoka sehemu mbalimbali. Stegall alichangia sana

katika uimarishaji wa shule hizi za kwanza za misheni. Hata hivyo, alipoondoka pamoja na wamisheni wengine kwenye mwaka wa 1905, shule zilizokuwa zimeimarishwa zilianza kudidimia, hasa inapoeleweka kwamba Wataveta wenyewe hawakupokea wazo hilo la elimu ya misheni nchini mwao kikamilifu.

Vita Vikuu vya Kwanza vya Dunia vilipotokea, shule hizo za CMS hazikuweza kuendelea kama ilivyotakikana. Baada ya vita hivyo, kuendelea kwa shule kulikumbwa na matatizo ya ufadhili lakini afueni ilitokana na karo zilizolipwa na wazazi pamoja na ufadhili kutoka kwa Baraza la Utawala wa Taveta ambavyo vilisaidia kuendeleza shughuli za shule hizo. Kupungua kwa idadi ya wanafunzi pia kulisababishwa na kupungua kwa ufadhili kutoka kwa madhehebu ya CMS pamoja na usimamizi duni hasa baada ya vita. Athari za vita hivyo pia zikachangia kudorora kwa shule kwani zilikuwa chini ya usimamizi wa wenyeji ambao baadhi yao hawakuwa na elimu ya kutosha kuzihudumia. Hata baada ya Vita Vikuu vya Pili vya Dunia, elimu katika eneo la Taveta ilikuwa ya kiwango cha chini mno. Kutokana na usimamizi mbaya wa shule za CMS, Colonel Grogan aliunga mkono wazo la kuanzishwa kwa misheni ya Kikatoliki katika eneo la Eldoro. Wataveta wengi walishabikia wazo hili. Kwa hivyo katika miaka ya 1950, shule ya upili ya Eldoro ilianzishwa huku zile za CMS zikisalia kuwa za msingi. Aidha, kulianzishwa shule zingine za msingi katika mashamba ya mkonge kama vile kwenye shamba la Ziwani na lile la Taveta ambako watoto wa wafanya kazi walipata elimu ya msingi. Ijapokuwa shule ya upili ya Eldoro ilifurahiwa na Wataveta wengi, kulikuwa na vizingiti vya wanafunzi kujiunga na shule hiyo kama vile ukosefu wa karo na shughuli za kilimo au uchungaji wa mifugo. Baadhi ya wazazi hawakuwa na nia ya kuwasomesha watoto wao, huku wengine wakipeleka mtoto mmoja tu shuleni na kuacha wengine (Frontera 1978:130). Kwa wengine, elimu ya kimagharibi ilikuwa kitu hatari ambacho hakingerithishwa watoto kwani wangetupilia mbali desturi na mila za jamii yao. Hata hivyo, kufikia miaka ya 1950 kuna jamaa za wale waliopeleka watoto wao shuleni ili kufaidi masomo ya msingi na hata kuendelea na masomo ya elimu ya upili. Hata hivyo, idadi kubwa ya wazazi ama walishindwa kuwapeleka watoto wao shuleni kutokana na ukosefu wa karo au kutokana na mielekeo hasi juu ya elimu ya kimagharibi.

Kuna wale waliobahatika kupata elimu ya kimagharibi ingawa kwa kiasi tu na wakafanikiwa kuajiriwa katika sekta mbalimbali za serikali. Kwa mfano, kwenye miaka ya 1950 kuna wale waliofanya kazi katika idara za ulinzi na utawala na wakaweza kuhimili kazi hizo hata baada ya Kenya kujipatia uhuru. Wale walioajiriwa kama polisi walihusisha watu kama Matondo Masaga, Kilondi Ndorosi, Sarijo Mwangubha na Ngwedeni Ngaluma ambaye alipanda madaraka hadi kuwa Sajini Mwandamizi. Wale waliokuwa makarani walihusisha watu kama Samiji Seliando, aliyekuwa karani wa ma- D.O mbalimbali wa Kiingereza na ambaye alistaafu kwenye miaka ya 1980. Wengine waliofanya kazi katika afisi za serikali hiyo ni kama vile Herman M'bamba na Lengasi Lesiali miongoni mwa wengine. Kuna wale walioajiriwa nje ya mazingira ya Taveta na ambao walifaidi elimu hiyo ya kikoloni. Wao ni pamoja na Kodawa Sengia ambaye aliajiriwa katika sekta ya uchapishaji. Baada ya Kenya kujipatia uhuru, maswala ya elimu yalibadilika na watoto wengi kujiunga na shule licha ya changamoto mbalimbali zilizokuwepo. Hadi kufikia sasa, idadi kubwa ya watoto wa Kitaveta imeweza kupata elimu hadi kufikia viwango vya juu kabisa huku wengi wakisomea katika shule mbalimbali za Taita na Taveta. Katika muktadha wa elimu ya dini, wapo pia Wataveta waliosomea mambo ya Injili mbali na Johanna Mbele. Hawa ni kama vile makasisi Matthew Sailebhu na John Mnene ambao walitoa mchango mkubwa katika mafunzo ya dini katika kanisa la Kianglikana ( Holy Trinity Church) lililoko Mahoo.

# B. UTAMADUNI

## 5.0 Mila na Desturi za Wataveta

Katika kushughulikia mila na desturi za jamii ya Wataveta, hatuna budi kwanza kuelewa dhana ya utamaduni. Jamii yoyote ulimwenguni ina namna yake ya kuyaendesha maisha. Hivyo basi, utamaduni ni ujumla wa maisha ya watu. Aidha, ni njia moja ya jamii kuweza kujitambulisha kutokana na desturi, mila na taratibu zake za maisha ambazo ni tofauti na zile za jamii zingine. Maendeleo hayana budi pia kuhusishwa na haki ya watu kutumia lugha yao pamoja na uhuru wa kitamaduni na kisiasa. Hii ni kwa sababu utamaduni na lugha ni vipengele vinavyoweza kuzingatiwa katika kuleta maendeleo na uwiano wa kijamii. Sera za serikali huweza kudhibitiwa vyema na jamii mahususi kupitia kwa matumizi ya lugha wanayoielewa kufasiria sera hizo. Teknolojia mpya zinazotoka nje ya mipaka ya jamii mahususi huweza kukumbatiwa vyema na jamii hiyo iwapo zitazingatia masharti na miiko iliyoko katika jamii.

Utamaduni kama unavyoelezwa na Said (1993) ni ghala la jamii lililosheheni mambo yote yanayothaminiwa na kutambuliwa na jamii hiyo. Daima utamaduni uko katika mfanyiko wa mabadiliko kulingana na jinsi jamii inavyobadilika. Jamii pia huweza kusaili mabadiliko hayo, kuyatathmini na kuzingatia yale ambayo yanafaa, huku ikidondosha yale ambayo hayakubaliani na mienendo ya maisha ya wanajamii. Katika sehemu iliyotangulia, tuliona jinsi jamii ya Wataveta ilivyojitambulisha kupitia kwa mfanyiko mrefu wa utangamano wa mbari na koo mbalimbali tokea mwishoni mwa karne ya kumi na saba. Utangamano huu uliunda utamaduni mahususi kupitia kwa desturi, kaida na masharti yaliyowekwa kwa kadri watu hao walivyoishi, walivyotangamana na kuingiliana katika mambo mengi. Lugha huweza kuingiliana na kuathiriana kutokana na ukaribu wa jamii mbalimbali. Utangamano wa jamii ya Wataveta ulichipua lugha moja ya Kitaveta ambayo pia ilitumiwa kusambaza

utamaduni wa jamii hii, kama zilivyo lugha za ulimwenguni. Mazao ya utamaduni ni kama vile mila, desturi, mavazi, ndoa, vyakula, maziko, miiko na yale yote yanayofanikisha maisha katika jamii. Katika sehemu hii basi, baadhi ya mambo haya yamezingatiwa ili kuwaelewa Wataveta na yale wanayothamini kama utamaduni wa maisha yao. Aidha, sehemu hii isichukuliwe kuwa kamilifu. Huenda yapo mambo mengi ya kitamaduni ambayo hayakushughulikiwa. Hivyo basi, yaliyogusiwa hapa ni baadhi tu ya yale yaliyopatikana au yanayopatikana katika utamaduni wa Wataveta.

## 5.1 Ndoa ya Kiasili (*Ngasu ya Kuaika*)

Tangu jadi, ndoa ya Kitaveta huhusisha sherehe kadha. Sherehe mbalimbali au 'ngasu' hufanywa wakati vijana wa kiume na kike wanapooana. Zamani, msichana aliweza kuolewa tokea umri wa miaka minane hadi kumi baada ya masharti yote ya ndoa kutimizwa. Miaka hii, hata hivyo, ilibadilika na kuwa ya juu pale jamii ilivyozidi kubadilika. Hii ni kusema kwamba kigezo hiki cha umri hakizingatiwi siku hizi kutokana na mabadiliko ya jamii na sheria za nchi. Katika ndoa ya kiasili, mvulana anapotaka kuoa baada ya kumchagua anayempenda, huhitaji kutengeneza pombe ya kiasili ili kuomba ruhusa ya kuoa kutoka kwa jamaa ya msichana. Hii hujulikana kama 'kuaika'. Aidha, zamani msichana hakuruhusiwa kuzungumza na mchumba wake hata kama alimfahamu hadi pale alipopelekwa kwake. Siku hizi masharti kama hayo hayazingatiwi tena kwani vijana huweza kutangamana na kuongea kwa pamoja. Mvulana angeweza pia kuitembelea jamaa ya msichana lakini mipaka iliwekwa kati yake na msichana huyo. Karamu ya kwanza ni ile inayojulikana kama 'kutaha mawa' yaani kuteka pombe. Hii huhusisha mvulana kuwasili nyumbani kwa wazazi wa msichana akiwa na jamaa yake na rafikize ili kujitambulisha. Katika shrehe hii, msichana huhitajika kuteka pombe ya kiasili na kumpa mchumba wake. Hii ni ishara kwamba binti huyo amekubali kijana amwoe. Siku kama hii huwa muhimu sana maana msichana akikataa kuteka pombe na kumpa mchumba wake, basi hakuna sherehe yoyote ya 'ngasu' itakayofanywa. Hii ni dalili kwamba msichana amemkataa mvulana huyo.

Katika sherehe kama hii, wazazi wa mvulana hupeleka mitungi miwili (*mbuta mbiri*) ya pombe. Mama wa mvulana alihitajika pia kupeleka ndizi

zilizomenywa na kukaushwa juani (*makafi*), mafuta ya samli ya ng'ombe (*ngorino*) pamoja na vitu vingine vidogo vidogo. Vitu hivyo aghalabu huletwa ili jamaa ya mvulana iweze kuimarisha uhusiano na jamaa ya msichana. Msichana basi, huteka pombe kwa kutumia kata inayojulikana kama 'ngwaru' na kumpa mchumba wake kunywa. Kisha huhitaji kuteka pombe na kumpa baba yake. Kwa kawaida hutakiwa kumwambia mzazi wake kwamba huyo ndiye mchumba aliyemchagua. Baba yake hupokea pombe na kuinywa. Msichana huteka pombe na kumpa mama yake huku akirudia yale maneno aliyomwambia baba yake. Baada ya kufanya hivyo, msichana huteka tena pombe na kuwapa watu wengine walioalikwa. Mitungi hiyo miwili ya pombe hunywewa hadi kuisha.

Mtungi mmoja ukiwa mtupu hurudishwa kwa jamaa ya mvulana ilhali mwingine hubakia kwa jamaa ya msichana. Iwapo msichana huyo baadaye ataghairi, basi mtungi uliobakia kwao hurudishwa nyumbani kwa mvulana na huyo msichana. Hii ni ishara kwamba hakungekuwa tena na uwezekano wa ndoa kati yao. Baada ya sherehe ya 'kutaha mawa' kukamilika, mvulana alihitajika kutengeneza mitungi kumi ya pombe. Pombe hii hujulikana kama 'Pombe ya kuomba moto' (*Mawa ma kuomba moto*) na hutengenezwa nyumbani kwa mvulana. Sherehe hii iliandamana na pombe kupelekwa kwa jamaa ya msichana. Ikiwa jamaa ya msichana itaridhia ombi la mvulana la kutaka kuoa, basi pombe nyingine zaidi hutengenezwa na sherehe nyingine kuandaliwa. Sherehe hii huhusisha kualikwa kwa wazazi wa msichana pamoja na marafiki kwenda kwa jamaa ya mvulana. Sababu hasa ni kwa jamaa ya msichana kwenda kuonyeshwa nyumbani kwa jamaa ya mvulana. Sherehe hii ndiyo inayojulikana kama sherehe ya kualika (*Ngasu ya kuitangija*). Baada ya kukamilika kwa sherehe hii, sherehe nyingine inayojulikana kama sherehe ya mjomba au wajomba wa msichana (*Ngasu ya kuareha iziko la abuye mndu*) hufuata. Lengo lake ni kuwakirimia wajomba au mjomba wa msichana. Hawa ni muhimu sana kwa jamaa ya msichana na hutambuliwa kupitia kwa sherehe hii ambayo hufanyika nyumbani kwao msichana.

Baada ya sherehe zote hizi kufanyika, mvulana sasa hulazimika kuomba siku ya ndoa. Hii pia ni sherehe ya aina yake ambapo anahitaji kutengeneza mitungi minane ya pombe na kuipeleka kwa jamaa ya msichana ili kuashiria lengo lake la kumchukua 'mke' ambaye sasa

anajulikana kama 'mwai'. Kwa wakati huu, msichana hutawishwa na hakubaliwi kutoka nje. Anapofanya hivyo, huhitaji kujifunika uso na kuvaa nguo kama vile shuka iliyofunika kabisa kiwiliwili chake. Hiki ni kipindi ambacho msichana huyo hutambuliwa kama 'mwanyumba' kwani keshatawishwa. Zamani tarehe ya arusi ikishatolewa, basi wasichana wote wa eneo la msichana akiwemo msichana huyo, walijificha mbali sana na nyumbani tokea alfajiri. Iliwabidi kufanya hivyo ili mvulana huyo aweze kuhangaika kwanza kumtafuta 'mke' wake. Nao wavulana wa rika lake walijitokeza kumsaidia mwenzao kumsaka msichana huyo. Wakati wa jioni, wasichana hao walinyemelea na kurejea nyumbani na kisha kujifungia ndani ya nyumba. Walifunga mlango wao kwa kutumia magogo mengi ya mti ili mwenzao asiweze kuchukuliwa. Wavulana walipofika mahali hapo, walitumia ujanja mwingi hata kuvunja mlango ilipobidi. Walipofaulu kuingia basi ilikuwa ni hoihoi na vurumai la kumsaka huyo msichana. Wakati mwingine, wavulana waliotoka katika eneo la msichana waliweza kuchapana vikali na wavulana hao kwa fimbo au hata kutumia matawi ya miti ilimradi msichana huyo asichukuliwe.

Ikiwa watamfikia msichana, wavulana hao walimchukua hobelahobela hadi nyumbani kwa mchumba wake. Hapa, msichana huyo alipakwa mafuta na wanawake kutoka kwa jamaa ya mvulana. Kitendo cha kupakwa mafuta huashiria kukubalika kwa msichana huyo nyumbani kwa jamaa ya mvulana. Wakati huu, msichana alikaa ndani ya nyumba ya mamake mvulana. Akiwa hapo hakuruhusiwa kutoka nje wala kufanya kazi nje ya mazingira ya nyumba kama vile kwenda shambani hadi kufikia hata miaka mitatu. Alipohitaji kutoka nje, alijitanda nguo mahususi ili asionekane. Wakati huu wote, yule mchumba wake hakuruhusiwa kabisa kuonana kimwili na msichana huyo hadi baada ya ada hii kufanyika. Alihitajika kumletea msichana wake chakula hata nguo ya kuvaa ambayo ilijulikana kama 'iseto'. Wakati huu pia msichana huyo alitambuliwa kama 'mwanyumba'. Nguo hiyo ilipochakaa, ilimlazimu mchumba wake kumnunulia nyingine hadi akamilishe muda wake wa kukaa ndani.

Baada ya 'mwanyumba' huyo kukamilisha muda wa kukaa ndani, sherehe kubwa iliandaliwa ya 'kumtoa nje' yaani kwa Kitaveta ilijulikana kama 'ngasu ya kufunya'. Katika sherehe hii, mchumba wake alijitayarisha kuomba kibali cha kupewa jiko (*iziko*) ili amchukue msichana na kumpeleka kwake kuwa mke wake kamili. Muda huu wote, msichana

alikuwa ametawishwa hadi siku ile ya kutolewa nje. Akiwa ndani, alipitishwa katika mafunzo ya kiutu uzima (nitagusia mafunzo haya baadaye) ambapo wanawake kama vile akina nyanya na shangazi zake humpitisha katika mafunzo ya kumtayarisha kuchukua majukumu yake kama mke. Katika shereha ya 'kufunya', kijana alihitajika kutayarisha tembo la asali takriban mitungi minne ambayo ingetumiwa siku ya sherehe ya arusi ya kiasili. Siku hiyo ya kumtoa 'mwanyumba' nje ya nyumba ili aonekane na watu, nyimbo mahususi ziliimbwa. Mojawapo ya nyimbo hizi ni ile iitwayo 'Mwerimweri' ambapo kaka yake msichana humtoa nje huku 'mwanyumba' huyo akiwa ameiweka mikono yake shingoni mwa kaka yake. Kaka huyo akiimba pamoja na wengine, humtoa dadake nje ya nyumba na kumrudisha ndani mara tatu. Kutokana na uchunguzi wangu, sikuweza kubaini kwa nini alifanya hivyo mara tatu. Wimbo wa 'mwerimweri' uliimbwa hivi:

*Mwerimweri hoo, mwai wetu hoo*
*Mweri ghenda hee, mweri hunduka hee*

Baada ya kufanya hivyo, mara ya nne jamaa ya mvulana hujaribu kumchukua msichana huyo kwa nguvu kutoka kwa kaka yake. Wakifaulu kufanya hivyo, aliyeteuliwa kuwa msimamizi wa msichana huyo humbeba mgongoni na kumpeleka nyumbani kwa mume wake. Aghalabu, dada wa mumewe ndiye aliyempokea na kumbeba mgongoni wakielekea kwa mumewe huku vigelegele vikishamiri. Wakiwa njiani, ni jambo la kawaida 'mwanyumba' kushuka kutoka mgongoni na kutaka abembelezwe hadi atakapokubali. Makeke atakayofanya yanalenga kuonyesha kwamba hakujirahisisha wala kuharakisha kwenda kwa mumewe bali alihitaji kubembelezwa. Akifika kwa mumewe, ni jambo la kawaida zamani kwamba mume hakupaswa kuwa hapo bali hujishughulisha na mengine kama vile kwenda machungani. Hii ni kulingana na ada ambayo haikuwa na budi kutimizwa.

Alipofika nyumbani, mume huyo alisimama mlangoni kisha mkewe, yaani yule mwanamwali (mwai) alipokea silaha au ala za mumewe. Alihitaji kuzipokea moja baada ya nyingine huku akiziingiza ndani ya nyumba. Kwa mfano, alipokea ngao na kuiingiza ndani, kisha arudi kupokea sime, viatu na fimbo. Baada ya haya, alimpa mume kiti aketi. Hii kwa

kweli ilikuwa ni sherehe ya aina yake na ilijulikana kama 'kuchungua m'bwange wa mwai' iliyoashiria kupokea silaha zote alizokuwa nazo kijana huyo. Wale wasichana na wavulana walioandamana na 'mwai' huruhusiwa kurudi makwao, wakasalia tu wadhamini au wasimamizi wa maarusi hao pamoja na akina nyanya ambao walikaa kupokea ishara ya ukamilifu wa mwanamwali huyo. Ifahamike pia kwamba jamii nyingi nchini Kenya pia zilimtaka bi. arusi kuwa mkamilifu na kwamba hakuharibiwa usichana wake bali aliolewa akiwa mzima. Siku hizi ni nadra sana ada kama hii kuzingatiwa. Katika jamii ya Wataveta, akina nyanya hao walipiga vigelegele mara nne na kumsifu mama mzazi wa msichana huyo, iwapo binti huyo alikuwa bikira.

Mama mkwe wake alichinja mbuzi (kwa kawaida mwanamke hachinji mbuzi bali mwanamume ndiye anayeweza kuchinja) na kisha kutengeneza supu ambayo alimpelekea mama wa mkaza mwana wake kama shukrani kwa malezi mema ya binti yake. Sherehe hii ndogo hujulikana kama 'mswa' na hufanyika mara chache siku hizi. Mke huyo alikaa siku tatu bila kula chakula cha mama mkwe wake hadi siku ya nne wakati atakaporudishwa nyumbani kwao ili akazawadiwe. Haikuweza kubainika alikuwa akila chakula cha nani wakati huu wote. Sherehe inayoandamana na shughuli hii huitwa 'kuhundua msenge', yaani kurudisha fimbo. Sherehe hii pia ilijulikana kama 'kutasia mwana' yaani sherehe ya wazazi kumbariki binti yao. Katika sherehe hii, 'kuhundua msenge' ni maneno yanayotumiwa kiishara kumaanisha kwamba binti huyo anampelekea mama yake fimbo kama ishara kuwa yale yote aliyomfunza aliyatimiza, na kwamba hakuwa ametangamana kimwili na yeyote kabla ya kupelekwa kwa mumewe. Siku hii mumewe alihitajika pia kupeleka pombe mitungi minne kwa jamaa ya mkewe. Wakati wa kutoa zawadi, mume alivaa aina ya nguo inayoitwa 'ileleta' ambayo ni nguo aina ya shuka huku akiwa amevaa mshipi kiunoni. Nguo hii hufungwa katika bega moja baada ya kupitishwa chini ya kwapa la mkono mwingine na kusitiriwa kwa mshipi. Mkononi alishika rungu, sime na mkuki. Miguuni alivaa viatu vilivyotengenezwa kwa ngozi ya ng'ombe. Kisha mke wake alihitajika kuchukua silaha za mumewe moja baada ya nyingine. Alipofaulu kufanya hivyo, wanawake walipiga vigelegele kuonyesha kwamba sasa walikuwa kitu kimoja.

Kuna sherehe nyingine ndogo ambayo ilifanywa, na ambayo ilijulikana kama 'kugera mche kishong'o' yaani kumvisha mke pete. Hii

ilikuwa pete ya kiasili. Katika mila za Kitaveta, mke alihitaji kuvikwa pete kama ishara ya ndoa kama ilivyo desturi siku hizi, lakini aina ya pete iliyotumiwa ni tofauti na inayotumiwa katika ndoa hasa za Kikristo. Sherehe hii ya kiasili hufanyika kwa nadra siku hizi. Sherehe ilihusisha wazee, wakiwemo wazazi na wasimamizi wa maarusi. Mbuzi alichinjwa na sehemu ya ngozi iliyoko katika paji la uso ilitolewa na kutengenezwa kama pete ambayo mke alivalishwa mkononi na msimamizi au mumewe. Aidha, mke mpya au 'mwai' aliyeolewa alivishwa shanga zilizoshonwa usoni ambazo pia zilifunika uso wake. Shanga hizi ziliitwa 'luse'. Hizi zilifumwa kwenye nyaya nyembamba, na mavyaa (mama mkwe) wake ndiye aliyemvalisha. Mke huyo aliweza kuona kilicho mbele yake kupitia kwa mianya ya shanga hizo. Alitembea polepole (*kusheshera*) huku akitumia fimbo ndefu iliyojulikana kama 'msenge wa mwai'. Fimbo hii ilitengenezwa kutokana na aina ya mti uliojulikana kama 'mlawa' kwa Kitaveta na msimamizi wake ndiye aliyechukua jukumu la kumtengenezea fimbo hii pamoja na viatu vya ngozi ya ng'ombe. Alitembea taratibu akitumia fimbo hiyo kwenda kutekeleza majukumu yake kama vile shambani au kutafutia ng'ombe majani. Aliweza kuwa katika hali hii ya kutembea polepole kwa miezi miwili au mitatu huku akiongozwa na mtoto mdogo wa miaka saba au minane popote pale alipokwenda. Sherehe nyingine sasa ilifanywa ya kuondoa shanga hizo (*luse*) usoni na ilipoondolewa, basi aliweza kutembea kama kawaida na kufanya kazi zake bila kutumia fimbo au kuongozwa na mtoto mdogo.

## Swala la Mahari (*Ngosa*)

Kwa ujumla, Wataveta hadi sasa huthamini mahari kama sehemu muhimu ya ndoa. Zamani mifugo walitumiwa kulipa mahari, lakini siku hizi thamani ya mahari huweza kuwakilishwa na kiasi fulani cha pesa, au hata mifugo pamoja na pesa. Mahari (*ngosa*) huanza kutolewa wakati 'mwai' anapotoka katika kipindi cha kutawishwa (*kimwanyumba*). Katika uasili wake, mahari ya Kitaveta ilihusisha kijana anayetaka kuoa kupeleka mbuzi watatu kwa jamaa ya msichana au mchumba wake. Mbuzi hawa walihusisha kondoo, mwana kondoo pamoja na mbuzi wa kike (*mbarika*) ambaye alipewa kaka yake msichana. Mbuzi huyo alijulikana kama 'mbuji ya bhakeri'. Mamake msichana hupewa huyo kondoo na

mwana kondoo. Aidha, kijana hutoa ng'ombe jike anayejulikana kwa Kitaveta kama 'Mori ya kubhekia' pamoja na ng'ombe dume aliyejulikana kama 'Zao ya bhakitengi'. Ng'ombe huyu hasa anayetolewa kwa babaye msichana, hutolewa ili wakwe hao ambao watoto wao wanataka kuoana waweze kupeana majina. Kwa mfano, mitungi miwili ya pombe ya kiasili hutengenezwa na jamaa ya mvulana kisha ng'ombe dume huyo huchinjwa. Baba wa msichana hupewa ili kuanzia wakati huo, kijana anayetaka kuoa aweze kuitana na baba mkwe wake kwa jina'bhakitengi'. Mvulana anayetaka kuoa huchukua sehemu ya mkono (*ikungo la mkono*) pamoja na sehemu ya chini ya mgongo (*kibubulo*) ya ng'ombe huyo. Baadaye alihitajika tena kutoa ng'ombe dume akapewa mjomba wa msichana. Hata hivyo, sharti ni kwamba mjomba huyo awe tayari ameshamchinjia msichana huyo mbuzi kabla ya kuolewa. Iwapo hakufanya hivyo, basi hatapewa ng'ombe huyo. Aidha, ng'ombe mwingine ambaye alitambuliwa kama 'Mghoma wa fungade', yaani ng'ombe jike aliyezaa hutolewa kwa familia ya msichana.

Mbali na mifugo hawa, kijana anayetaka kuoa hutoa takriban mbuzi kumi na watano (*mshere wa mbuji ikumi na sano*) ambao kwa kawaida hawatolewi kwa wakati mmoja. Hawa hutolewa taratibu hata baada ya msichana kuolewa. Sharti pia kuwe na mitungi kadha ya pombe pamoja na vitu vingine vidogo vidogo ambavyo kijana huyo alihitaji kugharimia. Mbali na haya, kuna sherehe nyingine ambayo ilihitaji kufanywa na ambayo ilihusisha utengenezaji wa pombe ya kiasili kwa lengo la kumbariki msichana aliyeolewa. Sherehe kama hii ni nadra pia kufanyika siku hizi, lakini ilikuwa muhimu zamani kufanywa ili ukoo au jamaa ya msichana aliyeolewa iweze kumbariki binti yao. Sherehe hii ilijulikana kama 'Mawa ma itasi'. Pombe ya kiasili ilitengenezwa nyumbani kwa jamaa ya kijana aliyeoa kisha ikapelekwa katika jamaa ya msichana ambapo shughuli hiyo ya kubariki ilifanywa.

## 5.2 Uzazi (Kivee)

Zamani, mke au *mwai* akitunga mimba na kuilea hadi muda wa miezi minne hivi, sherehe fulani ilifanywa ambayo ilihusisha mke kuvishwa chuma chenye shanga mguuni. Sherehe hii ilijulikana kama 'Mwai kugerwa lukeka'. Hii iliashiria kwamba mimba aliyokuwa nayo

ni halali na kwamba mtoto atakayezaliwa ni wa ukoo au jamaa hiyo. Zamani wanawake walijifungua nyumbani chini ya usaidizi wa wakunga wa kienyeji. Mzazi alipojifungua, mkunga au wakunga walileTewa pombe ya kiasili ambayo iliitwa 'Mawa ma kuoja mkono' au pombe ya kusafisha mikono. Mke au *mwai* akishajifungua, siku ya pili jamaa yake huja kupika chakula mahususi cha Kitaveta kiitwacho 'Bhughai bhwa makafi' au ugali wa makopa. Chakula hiki ni aina ya ugali unaotengenezwa kutokana na unga unaotokana na ndizi zilizokaushwa au makopa (makafi). Katika siku ya nne baada ya kujifungua, sherehe ndogo iitwayo 'kufunya mchumbi' hufanywa. Kwa kawaida sherehe hii hufanywa baada ya kiunga mwana cha mtoto kilichoko kitovuni kukatika. Katika sherehe hii, pombe hutengenezwa na vyakula vingi kupikwa kama vile ndizi, ugali wa makopa na kunde ambazo ni aina ya mbegu za jamii ya mbaazi. Katika sherehe hii, iwapo mtoto ni wa kiume vigelegele hupigwa mara tano na iwapo ni wa kike vigelegele hupigwa mara nne. Tofauti hii ya kijinsia pia ilijitokeza katika mapishi. Kwa mfano, mama mkwe wa mzazi huyo pamoja na mama yake walichukua chungu na kukiinjika mekoni kwa pamoja. Ikiwa mtoto ni wa kiume walirudia kitendo hicho cha kuinjika mara tano na iwapo ni wa kike walifanya hivyo mara nne.

Ikiwa chakula kilichotarajiwa kupikwa ni kunde, basi akina mama hao pia walihesabu mbegu tano za kunde au mbegu nne kutegemea jinsia ya mtoto na kisha kuzitia chunguni huku wakihesabu moja moja. Kisha mbegu za kunde zilizosalia humiminiwa chunguni ili kupika chakula cha watu wote. Baada ya kula, wazazi wa kiume wa waliooana huitwa ndani ya nyumba alipo mzazi huyo. Madhumuni yalikuwa kuteka pombe, hasa baba mkwe ili ataje jina atakalotumia kumsalimia mke wa mwanawe. Hii ni pamoja na kumpokea na kumpongeza kwa kujifungua mtoto. Salamu hizo za pongezi zilirudiwa mara nne. Kwa kawaida jina hilo huitwa "mkweya' nalo hutumiwa kila mara na baba mkwe anapomsalimia mke wa mwanawe. Baada ya salamu hizo lile tembo hutolewa nje na watu walioalikwa kukaribishwa ili wanywe na kusherehekea kuzaliwa kwa mtoto.

Sherehe nyingine ya uzazi inayofanywa ni ile inayojulikana kama 'Kubigha kisisio'. Sherehe hii huweza kufanyika pia siku ya pili baada ya mama kujifungua. Katika sherehe hii mbuzi huchinjwa na mama mzazi ambaye kwa wakati huu huitwa 'Mvee' hutayarishiwa supu maa-

lumu ambayo huitwa *kisisio*. Aina hii ya supu yenye kukatiwa vinofu vidogo vidogo vya nyama na kuchanganywa na damu mbichi ya yule mbuzi hupikwa kisha kukorogwa mara nyingi. Mchanganyiko huu pia hutiwa mafuta ya samli (*ngorino*). Yule mzazi hupewa kunywa na kula vile vinofu vilivyo ndani ya supu. Hupewa pia nyama zilizochomwa kula pamoja na vyakula vingine vilivyopikwa katika sherehe hii. Kwa kawaida mzazi huyu haruhusiwi kutoka nje ya mazingira ya nyumba kwenda kufanya kazi ngumu kwa kipindi kirefu hadi apone vizuri. Zamani wazazi au *bhavee* waliweza kukaa ndani ya nyumba wakitunzwa hadi mtoto awe mkubwa kiasi cha hata kuweza kutembea. Lakini kipindi kilichozingatiwa zaidi ni kati ya miezi sita au hata zaidi. Kipindi hicho alichokaa ndani ya nyumba huitwa *kivee*. Hali hii ilimwezesha mzazi huyo kurudisha nguvu na afya yake, na hali kadhalika kuweza kumtunza vyema mwanawe mchanga. Aghalabu, alipohitaji kutoka nje ya nyumba, alijifunika kichwa hadi mabegani na hakupaswa kukaa nje ya nyumba kwa muda mrefu. Hata hivyo, majukumu mengi yanayotekelezwa na wanawake siku hizi hayawaruhusu kukaa ndani ya nyumba kwa muda mrefu kama walivyofanya zamani.

Mwezi wa pili baada ya kujifungua, mzazi alitengenezewa kinywaji cha kiasili kiitwacho 'Mlaso'. Huu ni mchanganyiko wa maziwa, damu ya ng'ombe (damu hii ilipatikana baada ya kumpiga ng'ombe mshale katika sehemu ya shingo na kukinga damu), asali na mafuta ya samli ya ng'ombe. Mzazi hutumia kinywaji hicho kwa siku mbili mfululizo na kikiisha, hupewa aina ya chakula cha majimaji kiitwacho 'Kibulu' au 'Kideri'. Kideri, kwa mfano, hutengenezwa kwa kutumia aina ya ndizi zinazoitwa makojozi. Haya hukatwakatwa vipande vidogo vidogo vikatiwa ndani ya nyungu na kuchemshwa. Ndizi mbivu pia hutumiwa ili chakula kiwe kitamu zaidi. Kikishaiva, hukorogwa kwa kutumia aina ya kifaa cha jikoni kiitwacho 'Kibharibhari' au pekecho hadi kikawa kama uji. *Kibulu* pia kilitengenezwa kwa njia hii lakini aghalabu kiliwekwa maziwa ya mtindi au mabivu. Vyakula hivi vya maji maji viliaminika kutunza afya ya mzazi na kumhakikishia wingi wa maziwa. Baadaye, aliendelea kula vyakula vya kawaida lakini hadhari ilichukuliwa ili asile vyakula vitakavyoidhuru afya yake au hata ya mtoto.

## 5.3 Ujana na Tohara (Kitabhani)

Jamii ya Wataveta tangu zamani ni jamii inayozingatia mfumo wa kuumeni. Hii inamaanisha kwamba ukoo huhesabiwa kuumeni na kwamba mwanamume ndiye mwenye mamlaka katika familia yake. Isitoshe, majina hasa ya kwanza ya kiume na kike katika familia pia yalipokezwa kuumeni ndipo ya upande wa kuukeni kufuata. Mali pia ilirithishwa kwa watoto wa kiume na kwamba watoto walichukuliwa kuwa wa mume kama ilivyo katika tamaduni nyingi za Kiafrika zinazoegemea kuumeni. Katika utamaduni wa Kitaveta, Frontera (1978: 96) anaeleza kwamba mke alipopata mimba isiyokuwa ya mumewe na akatalikiwa, mtoto atakayemzaa alichukuliwa kuwa wa mumewe bali sio wake. Aidha, zamani wanawake katika jamii hii hawakuruhusiwa kuteuliwa katika asasi za kisiasa au kidini, au hata kushiriki katika majadiliano yaliyohusu nchi (*Isanga*). Haya yalijumuisha wanaume pekee.

Kwa mujibu wa wataalamu wa masuala ya kijamii kama vile Halliday (1978), Coates (1986) na Holmes (1995), lugha ina jukumu kubwa katika uimarishaji wa utaratibu wa kijamii na kitamaduni. Kupitia kwa asasi hii, watu huweza kufahamu yale wanayohitaji kufanya ili kujiendeleza. Bila lugha basi, ulimwengu wao unaweza kukwama kimaendeleo. Lugha huweza kutumiwa kama kigezo cha utambulisho wa kijinsia pia. Kwa mfano, kwa kadri mtoto anavyokua, ndivyo anavyofunzwa na jamii yake jinsi ya kutumia lugha kulingana na jinsia yake. Aidha, ndivyo anavyofunzwa tabia mahususi zinazolingana na jinsia yake. Kwa upande mwingine, mielekeo, desturi, mila, falsafa, maadili na itikadi za jamii mahususi hupatikana katika lugha ya jamii hiyo. Hivyo basi, lugha ni chombo tunachoweza kutumia kujitambulisha (Tauli, 1975). Kutokana na maelezo haya, tunaweza kusema kwamba kujifunza lugha ya jamii ni kujifunza utamaduni wa jamii hiyo kwani ujumla wa maisha ya watu hupatikana katika lugha wanayotumia. Hii ndiyo maana tunasema kwamba lugha ni chombo mnamosafiria utamaduni wa jamii husika.

Nimetanguliza maelezo haya ili kuweka bayana masharti ambayo mtoto yeyote anayelelewa ndani ya utamaduni mahususi huhitaji kuzingatia. Haya ni yale masharti ya lugha na utamaduni ambayo mtoto wa Kitaveta, kama alivyo yule wa jamii yoyote nchini Kenya, hufunzwa ili yawe sehemu ya maisha yake. Kadhalika, haya ndiyo yanayojenga tabia

na hulka yake. Kwa kawaida mtoto hufunzwa namna ya kutumia lugha anapozungumza na wakubwa wake huku akizingatia vigezo vya umri. Mtoto wa Kitaveta hufunzwa kaida za kimsingi zinazozingatiwa na jamii akiwa bado ana umri mdogo. Aidha, huelimishwa kutambua majukumu yake kulingana na jinsia yake. Tofauti na ilivyo siku hizi, alifunzwa kazi mbalimbali ili aweze kujitegemea akiwa mkubwa. Sasa mambo yamebadilika na kumfanya mtoto huyu awe katika njia panda. Hajui ashikilie kwa dhati anayofunzwa na kuelekezwa na wazazi au azingatie yale yanayoshinikizwa na usasa unaoandamana na athari potovu za 'kimaendeleo'. Isitoshe, majukumu ya wazazi katika kutoa elimu ya kimsingi kulingana na utamaduni wao yanazidi kupewa kisogo kutokana na harakati na kasi ya maisha ya siku hizi. Hili ndilo tatizo sugu linalotusibu nyakati hizi na limesababisha maafa yasiyopimika kuhusu utepetevu wa watoto na ukosefu wa nidhamu. Tuelewe pia kwamba elimu ya kiasili iliyozingatia desturi na maisha ya jamii kwa ujumla ndiyo gundi iliyoshikamanisha jamii. Mshikamano huu uliiwezesha jamii kutangamana na kuishi kwa amani bila mizozo na mitafaruku tunayoshuhudia siku hizi. Gundi hii sasa inayeyushwa na miale mikali ya usasa usiothamini maadili na masharti yaliyozingatiwa katika jamii zetu.

Kwa kawaida watoto wa Kitaveta, niseme hasa wale waishio katika sehemu za mashambani, hufunzwa kazi mbalimbali na wakazijua kabla hata ya kuingizwa katika asasi ya tohara na mafunzo yanayohusiana nayo. Jambo hili hufanyika kwa nadra sana hasa kwa wale waishio katika sehemu za mijini kwani hukumbana na vikwazo vingi. Wavulana waishio sehemu za mashambani kwa kawaida huweza kwenda machungani kulisha mifugo, kwenda shambani kulima, kupalilia au hata kurina asali wakiandamana na wazazi wao (siku hizi hata katika sehemu hizo za mashambani, baadhi ya shughuli kama hizi hazifanywi na watoto). Wale wa kike hufunzwa kuzijua kazi zote za nyumbani kama vile kupika, kusafisha, kukama, kuchanja kuni au kuteka maji, ingawa wavulana pia huweza kufanya kazi hizi. Watoto wanapotimiza miaka kumi au kumi na miwili hivi, huweza kutahiriwa. Hii ni hatua muhimu katika ukuaji wao kwani hufunzwa kuacha mambo ya utotoni na kuingia katika maisha ya utu uzima. Zamani vijana wote wa kiume na kike walifanyiwa tohara lakini hii leo wavulana hasa ndio wanaofanyiwa ada hii.

## Tohara ya Kiume

Zamani tohara ya watoto wa kiume ilifanywa kwa pamoja, yaani wavulana walingojeana hadi watoshe rika moja. Iliweza kuchukua miaka minne au mitano kutosha tohara ya kundi la pili baada ya lile la kwanza kutahiriwa. Wazazi wa rika linalotahiriwa walijitayarisha kufanya sherehe (*ngasu*) ya kutahiri watoto wao, na kwa kawaida ilikuwa na gharama kubwa sana. Ng'ombe walichinjwa na tembo jingi la asali (*njashi*) pamoja na la ndizi (*nalu*) kutayarishwa. Katika sehemu hii, nitagusia kwa ufupi hatua zinazohitaji kufuatwa katika tohara ya kiume. Iwapo ni wavulana kadha wanaotahiriwa, hawa huhitaji kuwa na msimamizi au wasimamizi (*mkara/bhakara*) wao. Wazazi wao kwanza lazima watengeneze pombe ya kutaka msaada wa wasaidizi au wasimamizi hao (*mawa ma kugura bhakara*). Aidha, Wasaidizi/wasimamizi hawa lazima wawe wamepitishwa pia katika tohara ya aina hii ndipo wakubalike. Kwa kawaida walikuwa wawili. Wakishakubali basi hawa ndio watakaotekeleza majukumu kadha yanayohusiana na tohara; tokea matayarisho ya pombe ya tohara kama vile *nalu* hadi kuwahudumia watakaotahiriwa. Matayarisho ya tembo la *nalu* ni muhimu kwani aina fulani ya ndizi (*matendera*) inayopatikana Taveta ndiyo hasa hutumiwa kutengeneza tembo hili.

Siku moja kabla ya tohara yenyewe, kuna sherehe inayofanywa ambayo hujulikana kama 'msi wa kutunga bhanake masikio' au 'msi wa masikio', yaani siku ya kuwatoboa masikio wanaotahiriwa. 'Mwanake' ni mvulana ambaye hajatahiriwa. Hii ni siku ambayo vijana wanaosubiri kutahiriwa (*bhanake*) hutobolewa masikio. Siku hizi ada hii ya kutoboa masikio haipo lakini sherehe yenyewe aghalabu hufanywa. Katika sherehe hii, mjomba au wajomba wa vijana wanaotahiriwa hupewa mtungi wa pombe (*mbuta*) ili kuwabariki. Hili hufanywa kwa mjomba au wajomba kunywa pombe hiyo au kuitia kinywani na kuwanyunyizia wote kwa pamoja kama ishara ya kuwabariki. Siku inayofuata, watahiriwa huamshwa alfajiri na kuoshwa kwa maji ya baridi sana. Zamani walipelekwa mtoni *(mweteni)* ili kuoshwa huko. Baada ya hapo, hurudishwa nyumbani huku wakiimbiwa nyimbo za tohara. Hupelekwa katika banda dogo walilojengewa mbali kidogo na nyumbani, na hili huitwa 'ngondi'. Kwa kawaida, banda hili hutengenezwa kwa kutumia majani ya migomba

yaliyokauka (*masagho*). Majani hayo pia hutumiwa kuwatandikia chini baada ya tohara. Ngariba huwa tayari ameshawasili, na huwatahiri mmoja mmoja. Kisu ambacho ngariba hutumia huitwa 'kabhuro'. Zamani kisu hiki kilitengenezwa kutoka katika mti mahususi. Kwa kawaida, yule mwenye umri mkubwa ndiye anayetangulia kisha kumalizia na yule mwenye umri mdogo kushinda wote. Baada ya ngariba kukamilisha kazi yake, hutoa ishara fulani ya sauti ambayo huirudia mara tano. Kila anapoitoa, wanawake hujibu kwa kupiga vigelegele.

Hapo hao 'bhanake' sasa huitwa 'masiole'. Baada ya kumalizika kwa tohara, wazazi wa vijana hao huingia bandani na kuwapa zawadi (*kughula*). Baba mzazi hutoa zawadi ya mbuzi dume, huku wengine wakitoa zawadi kama vile pesa. *Masiole* hao hupewa maziwa yakiwa ndani ya chombo kinachojulikana kama 'mwanje'. Mbuzi pia huchinjwa na *masiole* hutengenezewa aina ya supu inayoitwa 'mshombe', pamoja na ndizi za kuchomwa. Ndizi hizi lazima ziondolewe sehemu za mwisho (*kungola ngududu*) ili wale tu ile sehemu ya kati, na tokea hapo chakula chochote watakachopewa lazima wale sehemu ambayo imetolewa miisho hiyo. Aidha, hawakuruhusiwa kunywa maji. Maji waliyokunywa zamani yalitengenezwa kutoka katika magome ya mti uitwao 'Lukiloriti'. Magome hayo yalitiwa ndani ya maji na kuchanganywa na asali na damu. Inaaminika kwamba aina hii ya mti husaidia kurudisha damu mwilini, kupunguza maumivu na kupona haraka. Siku ya nne baada ya tohara, *masiole* huogeshwa na *bhakara* wao na siku ya tano kunakuwa na sherehe kubwa inayojulikana kama 'kisiole' au 'kufunyirija kisiole'. Sherehe au *ngasu* hii hufanyika wakati *masiole* hutolewa nje ya banda (*ngondi*) lao. Katika sherehe hii, nyimbo mahususi za tohara huimbwa huku vijana hao wakiwa wamevalia kiasili. Mikononi hubeba nyuta na mishale (*malumedia*) pamoja na manyoya ya mbuni (*mazua ma nyagha).* Kichwani walivaa pia majani yanayofanana na yale ya mnazi yanayojulikana kama 'machangara' au 'marara' ili kushikilia manyoya hayo ya mbuni.



*Mvulana aliyepashwa tohara (Isiole). Mchoro kwa hisani ya Benjamin Merinyo*

Kama ilivyo desturi, hawavai nguo za kawaida muda wote huu bali huvaa aina ya shuka nyeupe inayoitwa 'iseto'. Mapambo ya *isiole* anayetolewa jandoni yalihusisha pia 'ilacha' ambayo ni aina ya udongo unaochanganywa na rangi ya samawati na kutomelewa usoni. *Masiole* hupelekwa taratibu na wasimamizi wao huku nyimbo zikiimbwa na vigelegele kupaa. Hupelekwa kama ambao wanakwenda kuwinda ndege mbali kidogo na nyumbani. Kisha huvukishwa mahali palipo na njia. Hufanya hivyo kwa kuambiwa wavuke kutoka upande mmoja wa njia hadi mwingine. Wanaporudi, shangazi zao hujifanya kupitapita karibu nao huku wakicheza na kurukaruka kwa lengo la kuwataka vijana hao wawafume mishale. Hii ni desturi iliyokuwepo tangu zamani na hufanyika hadi sasa. Vijana hao huwavizia na kuwafuma mishale ambayo ncha zake huwa zenye umbo la mviringo, na hutengenezwa kwa masazo ya

asali baada ya masega ya nyuki kutolewa asali. Kwa kawaida *masiole* huzunguka kwa mduara mara nne na mara ya tano ndipo wanapojaribu kuwafuma shangazi zao kwa mishale. Sherehe hii huandamana na unywaji wa pombe za kiasili na vyakula mbalimbali vya kiasili. Siku ya pili baada ya sherehe, vijana hupelekwa na wasimamizi wao kuwinda ndege kichakani kwa kutumia mishale na nyuta. Huwachukua takriban mwezi mmoja hivi kabla ya wao kupona kabisa. Nguo zao za tohara (*maseto*) aghalabu huoshwa na kutumiwa na wazazi wao wa kike.

Jamii ya Wataveta ilizingatia mipaka mahususi baina ya wazazi au wazee waliopasha watoto wao tohara na wale wasiofanya hivyo. Wazazi ambao hawakuwa na watoto waliofikia umri wa kupashwa tohara au wale ambao hawakuwa na watoto, hawakuruhusiwa kuingia katika 'ngondi' au vikao vya faragha vya wazazi wa kiume au wa kike wakati wa shughuli za tohara. Walioruhusiwa kujumuika katika vikao hivyo vya ndani (*ngondini*) ni wale tu ambao wameshatahiri watoto. Wazazi kama hao, ambao kwa kawaida ni wa umri mkubwa hutambulika kama 'mghosi wa ngerwa' ikiwa ni wa kiume au 'mcheku wa ngerwa' ikiwa ni wa kike.



*Mghosi wa Ngerwa*



*Mcheku wa Ngerwa.*

*Kwa hisani ya Benjamin Merinyo*

## Tohara ya Kike

Jamii ya Wataveta zamani iliwapasha tohara watoto wa kike. Siku hizi ni nadra desturi hii kufanyika kwani mageuzi ya kikatiba nchini na shinikizo za haki za binadamu yamepiga marufuku uzingativu wa mila hii katika jamii nyingi nchini Kenya. Hata hivyo, nimewajibika kushughulikia desturi hii kwani ni kianzio cha asasi muhimu iliyozingatiwa na umma wa kike hususan katika malezi na mafunzo aliyostahili kupewa mtoto wa kike katika jamii hii.

Mtoto wa kike alipotimia umri wa miaka kumi na miwili hivi, alikuwa tayari kufanyiwa tohara. Akichelewa sana ni hadi kufikia umri wa miaka kumi na minne. Zamani kabla msichana hajapashwa tohara, aliitwa 'm'bora' na alipotahiriwa aliweza kutawishwa ndani ya nyumba kwa muda wa miezi sita hadi mwaka mmoja. Katika kipindi hiki, aliitwa 'mngasu'. Kama ilivyo katika tohara ya kiume, tohara ya kike pia ilihusisha utengenezaji wa pombe za kiasili kama vile pombe za asali na ndizi.

Aghalabu vijana wa kike na kiume walipashwa tohara na wazazi wao wakati mmoja hivi kwamba sherehe zote hizo, ingawa kuna tofauti kidogo, zilifanywa pamoja. Kwa mfano, kuna sherehe ya kutobolewa masikio na sherehe ya tohara yenyewe ambazo zingefanywa sambamba. Vijana hao wa kike walioshwa pia na wasimamizi wao, lakini wakati wa kupelekwa *ngondini*, walibebwa mgongoni. Aidha, baada ya tohara mwanamke mmoja alipiga kigelegele mara nne huku akipokezwa na wanawake wengine . Hii ni tofauti na wale wa kiume ambao hupigiwa vigelegele mara tano. Wazazi wao na jamaa pia waliwatolea zawadi. Kwa mfano, baba mzazi na rika lake waliingia bandani yaani *ngondini* wakiwaletea mbuzi kama zawadi. Hapa pia ndipo msichana huyo anapopata idhini ya kumwita baba yake kwa jina la'bhakuo' yaani 'baba' kwa Kitaveta. Awali alimwita 'papa' lakini kwa vile sasa alikuwa mtu mzima, alipewa idhini hiyo. Msichana huyo aliyepashwa tohara huitwa 'mngasu'. Baada ya wazee hao kutoka mama yake naye alifuatia akiwa na wanawake wenzake kuja kumpa zawadi huku wakipiga vigelegele. Vyakula walivyokula hasa katika siku za mwanzo vilizingatiwa sana. Wasimamizi walihakikisha pia kuwa walitoa sehemu za miisho ya ndizi walizochomewa na vyakula vingine vyovyote walivyokula. Hata ugali pia uliondolewa ile sehemu ya juu kabla wasichana kupewa kula. Hii

ilikuwa ishara kwamba walishatahiriwa. Baada ya kuzawadiwa, basi wazee, kina mama na wageni waalikwa walikaa wakasherehekea kwa pombe na vyakula vya kiasili.

Tofauti na yule wa kiume, mtoto wa kike aliyepashwa tohara hakufanyiwa sherehe ile ya *kisiole*. Badala yake, msimamizi au *mkara* wake humchukua na kumvukisha njia. Kitendo hiki kilifanywa ili kumpa kibali *mngasu* kuweza kutembea lakini baada ya jua kutua. Kutembea huko kulihusisha kwenda kuwasalimia akina nyanya au shangazi, bali sio kuzurura tu. Alivaa *iseto* pia lakini alijifunika gubigubi huku akiwacha sehemu ya macho pekee, hasa alipotoka nje. Kwa kawaida *mngasu* alivaa mapambo hususan pale alipotaka kwenda matembezi kuwasalimia jamaa zake nyakati za jioni. Alisindikizwa na mmoja wa jamaa yake popote pale alipokwenda. Alivaa njuga na mapambo mengine miguuni kama vile kauri (*mbughu*) ambazo zilipishana na njuga. Aidha, alivaa shanga usoni zilizojulikana kama 'bhichangale'. Hizi zilifunika kipaji cha uso. Shanga zingine zilivaliwa shingoni na kiunoni. Alisinga nywele zake kwa mafuta ya samli ya ng'ombe na kuziacha kuwa ndefu. Kisha alizitia nakshi za kauri (*mbughu*) na shanga. Nywele hizi kamwe hazikukatwa wala kuoshwa hadi pale alipokamilisha kipindi cha kuwa *mngasu*. Alivaa pia 'naria' ambayo ilitengenezwa kwa kauri zilizounganishwa pamoja kama ushanga. Hizi zilivaliwa kichwani na kuzungushwa hadi kwenye paji la uso.

Shingoni pia alivaa pambo lililoitwa 'ihano' ambalo ni kamba zilizosukwa. Hizi zilizotokana na aina fulani ya mianzi. Mbali na hizi, zingine pia zilipitana kwenye mbavu. Hizi nazo zilijulikana kama 'mahano'. Kiunoni, alivaa mshipi wa ngozi uliorembwa kwa kauri au *mbughu*. Mshipi huo uliojulikana kama 'ngana' ndio ulioshikilia kiguo cha ndani kilichoitwa 'kidia' na ambacho pia kilirembwa kwa *mbughu*. Kiguo hiki kilisitiri sehemu ya chini ya kiuno.

Alijisinga mwili kwa mafuta ya samli ya ng'ombe. Haya yalichanganywa na ndizi zilizoivishwa kwa jivu la moto. Ndizi hizi haziambuliwi bali hutiwa kwenye jivu la moto zikaivishwa na kisha kuambuliwa. Aina ya ndizi zilizotumiwa ni 'matendera' ambayo ni nadra sana kupatikana katika sehemu zingine nchini. Ndizi hizi huwa laini sana zinapopikwa, na *mngasu* alitumia mchanganyiko huo kujisinga na kusafisha mwili hasa baada ya kuoga. Mchanganyiko huu uliweza kuondoa uchafu wa ngozi

na kuiacha nyororo na laini. Nyakati za usiku chini ya mbalamwezi, aghalabu wasichana hao waliopashwa tohara (*bhangasu*) walijumuika pamoja vijijini wakacheza ngoma za kiasili huku sauti za njuga walizovaa pamoja na mapambo yao vikivutia watazamaji. Wakiwa katika ngoma hizo, hawakujifunika gubigubi bali viguo vya kiunoni walivyovaa, wingi wa shanga, kauri na mapambo mzomzo yaliweza kuwasitiri vyema.



*Msichana aliyepashwa tohara (Mngasu). Kwa heshima ya Benjamin Merinyo.*

*Mngasu* alipokamilisha kipindi chake cha kutawa, pombe ilitengenezwa ili kumnyoa nywele na kuondoa yale mavazi na mapambo ya *kingasu.* Baada ya sherehe hii kufanywa, msichana alivaa nguo zake za kawaida na sasa alijulikana kama 'ngale'. Msichana huyo alikaa muda kidogo halafu mama yake alianza matayarisho ambayo yalihusisha kutengeneza pombe ya ndizi (*nalu*) ili bintiye aingizwe katika chuo cha

mafunzo ya unyagoni. Hili lilikuwa jambo muhimu kwani alipaswa kutayarishwa kuyachukua majukumu yake ya utu uzima. Asasi hii ilijulikana kama 'ludabhano' na ilihitaji kufanywa ili afundishwe namna ya kuishi na wavulana na kujiepusha kutungwa mimba.

## Asasi ya Unyago (*Ludabhano*)

Tunaweza kuifananisha asasi hii na zingine zilizopo au zilizokuwepo katika jamii zetu kama vile asasi ya unyago miongoni mwa jamii ya Waswahili. Sherehe au 'ngasu' ya aina hii huchukua siku moja. Mama ya msichana anayehitaji kuingizwa unyagoni alijitayarisha kwa kutengeneza pombe aina ya 'nalu'. Pombe hiyo ilinywewa na wanawake waliohusika wakati wa kutoa mafunzo. Mzazi huyo wa kike aliwaalika maajuza (akina mama wazee) ambao pia waliingizwa unyagoni wakati wao. Mwanamke ambaye hakupitia katika chuo hiki hakuruhusiwa kushiriki katika mafunzo hayo ambayo yalitayarishwa na kutekelezwa kwa siri. Mambo yaliyofunzwa humo pia yalikuwa ya siri. Kwa ufupi, msichana ambaye sasa alikuwa 'ngale', alifunzwa jinsi ya kuishi na wavulana hasa anapokaribia kuvunja ungo. Aidha, alitengenezewa 'ufunguo' wa ngozi. Hii ni aina ya ngozi ambayo ilisukwasukwa vizuri kwa mafuta ikawa laini kama nguo kisha alivishwa kama chupi (*isambi* au *itetei*). Iliaminika kwamba 'ufunguo' huo uliweza kumsitiri hasa alipotangamana na wale wasio wa jinsia yake. Alishonewa pia nguo za kuvaa kiunoni zilizojulikana kama 'mitumunya'. Hizi zilitengenezwa kutokana na aina fulani ya chuma. Aina hii ya nguo Ilihusisha vyuma vidogo vidogo vilivyounganishwa pamoja ambavyo alivalishwa kiunoni juu ya nguo ya kiunoni.

Aina nyingine ya pambo ilijulikana kama 'matire'. Haya yalitengenezwa kwa kutumia vyuma vidogo vyenye umbo la duara ambavyo viliunganishwa pamoja. Hivi vilivaliwa kutoka kiunoni sehemu ya mbele vikateremka chini hadi magotini. Alipotembea, vilipigapiga kwenye magoti yake na kutoa sauti ya kuvutia. Kulingana na maelezo ya Nakio Mshighati (Aprili 19, 2014), siku ya tano baada ya mafunzo hayo msichana alipelekwa na msimamizi wake nje ya makazi yao kuzungumza na 'marugaruga' au 'wajakuja' kama alivyofafanua wakati wa mahojiano. Neno 'rugaruga' kihistoria lilimaanisha mtu aliyefanya kazi chini ya amri ya kiongozi kama vile chifu, au mtu anayemtumikia

kiongozi huyo. Sababu hasa ya msichana huyo kupelekwa kwa watu hawa ili kuzungumza nao haikuweza kubainika wazi katika mahojiano, lakini ni desturi iliyokuwepo. Kupitia kwa maelezo ya baadhi ya wenyeji ilibainika kwamba huenda msichana kama huyo alipelekwa ili kujaribiwa na kuona iwapo alikuwa amehitimu masomo hayo kutokana na jinsi alivyojichukua katika mazungumzo na watu hao. Hata hivyo, jambo hili linahitaji utafiti wa kina ili lieleweke vizuri.

Mbali na hili, mahojiano yangu na Raphael Masamo yalibainisha kwamba zamani vijana wa kike na kiume walitiwa katika mtihani ili kujua tabia zao. Kwa mfano, wasichana na wavulana waliruhusiwa kulala katika kitanda kimoja. Kitanda hicho kilijulikana kama 'ndarari'. Kilitengenezwa kwa malingoti na juu kuwekwa majani ya mgomba yaliyokauka (masagho). Vijana hao waliweza kulala pamoja bila kuvunja miiko kwa muda wa siku kadha. Iwapo hakuna jambo baya lililotendeka kama vile kutunga msichana mimba au kujamiiana ovyo, basi walichukuliwa kama waliokomaa kimaadili. Baada ya mafunzo ya unyago, msichana alipewa jina jipya na kuitwa 'isiri' yaani msichana ambaye tayari ameshahitimu mafunzo ya unyagoni. Aliweza sasa kutangamana na wasichana wenzake walioingizwa unyagoni huku wakikumbushana waliyofunzwa. Mavazi na mapambo waliyovaa yaliwatambulisha kwamba wao tayari wameshapitishwa katika asasi ya unyago. Asasi hii ilihakikisha kuwa wasichana wamepewa mafunzo ya kuweza kujisitiri na kujichunga dhidi ya vishawishi vibaya ili kudumisha utu wao.



*Msichana (Isiri) aliyeingizwa katika chuo cha unyago.*
*Kwa hisani ya Benjamin Merinyo.*

Asasi ya *ludabhano* ilifuatiwa na asasi zingine za mafunzo hasa kwa msichana aliyetawishwa baada ya kuposwa lakini hajaolewa (*mwanyumba*). Mengine yalihusisha mke mpya aliyeolewa. Mafunzo yaliyotolewa kwa *mwanyumba* yalikusudiwa kumwelimisha kuhusu mambo ya ndoa na jinsi atakavyoishi na mumewe. Mafunzo haya yaliitwa ***'kirimu'. Katika 'ngasu' au sherehe hii fupi ya** kirimu,* mzazi wa kike wa *mwanyumba* alitengeneza pombe nyingi ya *nalu* akiwa na lengo la kumfunza bintiye mambo ya unyumba. Alialika maajuza waliobobea katika mafunzo hayo. Hawa walikuwa wanawake waliokuwa na ujuzi mkubwa kuhusu mambo ya 'kumfunda mwari' na walitambulika kwa Kitaveta kama 'bhaalike'. Wengine pia ni wale ambao tayari walikuwa wamepitia katika mafunzo hayo walipokuwa wasichana. Hivyo, sherehe hii ni ya wanawake peke yao ambao walijumuika mahali palipoitwa 'ngondi ya kirimu'. Mahudhura wote walipowasili, msichana huyo

alitolewa nyumbani na kupelekwa huko *ngondini* ambako walimpitisha katika msururu wa mafunzo huku wakimuasa na kumwonya. Aghalabu walimpigapiga na kumfunza ada na miiko iliyoandamana na asasi ya ndoa. Mafunzo yalitolewa kwa ukali huku mwari akiulizwa maswali na kukemewa ili ayashike aliyoambiwa. Kwa ufupi, alifunzwa jinsi ya kuishi na mumewe, kumfahamu vyema hasa tabia yake huku akionywa kuwa mvumilivu. Mbali na haya, alifunzwa jinsi ya kumpendeza na kumfurahisha mumewe wakati wowote. Mafunzo ya aina hii pia yalizingatiwa katika jamii ya Waswahili, na yametungiwa tungo za kishairi. Mfano mahususi ni ule *Utenzi wa Mwanakupona* Binti Mshamu (1790-1860) wa Lamu aliyemwandikia bintiye (Mwanahashima) akimpa mafunzo ya jinsi ya kuishi na mumewe (Nabhany & Abubakar, 1972). Binti huyo pia alifunzwa jinsi ya kumtunza mumewe, kwa mfano, kuhakikisha alikula kabla ya kutoka, na aliporudi ampokee kwa furaha na bashasha huku akimtunza kama mtoto mdogo.

Kupitia kwa mahojiano yangu na Nakio Mshighati pia ni kwamba msichana *(mwanyumba)* huyo pia alipelekwa 'mkomboni', yaani pahali fiche palipokuwa na msitu kwa mafunzo maalumu. Sherehe hii ilijulikana kama **'Ngasu ya mkomboni'**. Alikaa huko na hao wanawake usiku kucha wakiimba na kumfunza. Asubuhi, wanawake hao walifumukana na *mwanyumba* akapelekwa kwao asubiri kuolewa. Hiki ndicho kilichokuwa chuo cha mwisho kabla ya kuolewa.

Jamii ilihakikisha pia kwamba wake wapya walioolewa kwa mara ya kwanza bado walihitaji kufunzwa ada na miiko mbalimbali ndani ya asasi ya ndoa. Walihitaji kupitishwa katika mafunzo ya kuwawezesha kuishi vyema kwa amani na waume zao. Kwa vile walikuwa ni wanagenzi katika asasi ya ndoa, ilibidi basi kuwaingiza katika chuo ili kuwahekimisha zaidi kuhusu mambo ya ndoa. Mama ya mke huyo alitayarisha sherehe ambayo ilijulikana kama 'Ngasu ya Mwai'. Alimwita bintiye kutoka kwa mumewe ili kuhudhuria mafunzo hayo. Jambo hili lilifahamika miongoni mwa jamii, kwa hivyo mke huyo kamwe hangezuiliwa kuhudhuria chuo hicho cha mafunzo ya kike. Sherehe hii ilifanyika mara tu bintiye alipopata mimba ya kwanza (*kuasika*). Mzazi wake wa kike aliwaalika wanawake wajuzi wa mambo ya ndoa na waliobobea katika mafunzo ya asasi hii. Wengine ni pamoja na wanawake wa rika lake. Katika sherehe hii iliyohusisha pia wanawake pekee, mke huyo alivalishwa vazi mahu-

susi lililojulikana kama 'kichera'. Hii ni nguo iliyopigwa fundo kwenye upande mmoja wa bega na kudungiwa pini kiunoni. Aliivaa vazi hili pia wakati wake wa uja uzito na ilikuwa ishara kwamba alikuwa mja mzito. Baada ya mafundisho hayo, aliruhusiwa kurudi kwa mumewe.

### 5.4 Kifo na Shughuli za Matanga (*Kifwa na Majiko*)

Kabla ya majilio ya Ukristo na ukoloni, Wataveta walizingatia mila mahususi zilizoandamana na maziko au mazishi ya jamaa zao. Kama zilivyo jamii nyingi za Kiafrika, jamii ya Wataveta iliamini kuwepo kwa maisha baada ya mauko, na kwamba kuna uhusiano mkubwa baina ya wafu na wale walio hai. Wataveta waliamini kwamba roho za waliofariki huendelea kuishi kama zilivyoishi duniani huku wakihisi na kujishughulisha na mambo waliyokuwa wakifanya duniani. Isitoshe, jamii hii iliamini kwamba matendo yao yalihusiana na kufungamana na yale ya waliofariki huku wakiathiriana kwa kila hali. Ili kubainisha uhusiano huu, Wataveta waliweza kufanya sherehe mahususi kwa aliyefariki, huku wakiamini kwamba maisha yake bado yaliendelea. Hili liliwezekana kutokana na imani kuwa roho ya aliyefariki hujibainisha na kueleza alilotaka. Jambo kama hili lilifanyika kupitia kwa jamaa yake kuota ndoto au hata kupatwa na maradhi. Aliyeathirika alitafuta usaidizi wa mganga ambaye alichukuliwa kama kiungo baina ya walio hai na waliokufa kupitia kwa utabiri (Frontera 1978: 100).

Kutokana na tofauti zilizokuwepo kati ya mbari za jamii ya Kitaveta, kulikuwa pia na tofauti katika desturi za maziko na matanga. Ijapokuwa Hollis (1901:121) anaeleza kwamba Wataveta zamani walizika wafu wao wakiwa wameketi, tofauti zilibainika miongoni mwa mbari za Wataveta. Kwa mfano, mbari za Bhamnene, Bhandighiri na Bhazirai zamani walifukua makaburi na kuondoa mafuvu ya marehemu miezi sita baada ya maziko. Kitendo hiki kilifanywa kabla ya sherehe ya ukumbusho kufanyika. Mafuvu hayo (hasa ya mzee wa boma) yalitiwa ndani ya vyungu na kuwekwa katika madhabahu ya mbari husika. Aidha, Hollis (1901:121) anaeleza kwamba mafuvu hayo yalitundikwa juu ya mti, huku wengine wakitia mafuvu hayo ndani ya vyungu au hata kupeleka vyungu hivyo chini ya aina mahsusi ya mti. Bhandighiri, Bhachokawa na Bhamborio, kwa mfano, waliyazika mafuvu hayo yakiwa ndani ya vyungu baadaye chini ya mti mahsusi.



*Mafuvu ya vichwa yalihifadhiwa ndani ya vyungu mahali kama hapa palipoitwa Ngomeni. Mchoro kwa hisani ya Benjamin Merinyo.*

Kwa upande mwingine, mbari ya Bharutu ilifanya ukumbusho uliohusisha upigaji wa ngoma mwaka mmoja baada ya kifo cha jamaa yao. Bhashomi wanaotokana na mbari hii pia walichinja mbuzi na kupiga ngoma. Mafupa ya mbuzi huyo yalikusanywa na kuwekwa chini ya aina hiyo ya mti kama walivyofanya wale wengine. Utafiti wangu haukuweza kubaini hasa mti huu ni wa aina gani hasa au humea katika sehemu zipi. Hivyo, utafiti zaidi unahitajika ili kubaini aina ya mti huo.

Miongoni mwa Wataveta pia, iliaminika kuwa roho za wafu ziliishi katika mazingira ya mti huo. Mbari zile zingine pia zilikuwa na njia zao tofauti za kufanya makumbusho ya wafu. Aidha, zamani katika jamii hii mtu aliyefariki na kuacha watoto alifanyiwa sherehe kubwa za maziko kuliko yule ambaye hakuacha watoto. Kwa mfano, yule aliyepewa maziko ya sherehe, alizikwa akiwa ameketi na hili lilifanyika miongoni mwa takriban mbari zote. Baada ya maziko, majivu kutoka katika nyumba yake yaliwekwa juu ya kaburi lake pamoja na fito mbili ambazo iliaminika kuwa ni za kushikilia kitanda chake katika maisha yake ya baadaye. Iwapo mtu alifariki mbali na nyumbani, sherehe fulani ya ukumbusho

ilifanywa kama vile kuzika fuvu la mbuzi kuwakilisha yule aliyefariki, kupiga ngoma (miongoni mwa Bhashomi) au kuchukua mchanga kutoka katika sehemu alimofariki na kuutawanya katika kaburi la mwanzilishi wa boma, au hata kuchukua jiwe kutoka katika sehemu hiyo na kulizika katika kaburi la mwanzilishi wa boma.

Katika kuhitimisha sehemu hii, nitaje kwamba kuna baadhi ya desturi za matanga ambazo hazikushughulikiwa hapa na ambazo huzingatiwa na wenyeji hadi leo. Kwa mfano, nilitanguliza kutaja kwamba ishara ya kuhesabu hadi tano ni ya kiume na ile ya kuhesabu hadi nne ni ya kike. Katika mazishi pia, ni kawaida kwa mwanamume kuzikwa ifikapo siku ya tano naye mwanamke kuzikwa ifikapo siku ya nne. Hata baada ya marehemu kuzikwa, watu kwa kawaida huweka matanga kwa kipindi cha siku kadha kutegemea uwezo wa familia kifedha kwani kuna jukumu la kulisha watu watakaokesha muda wote huo. Sherehe hufanywa ili kukamilisha matanga na hii hujulikana kama 'barino' na hutegemea nguvu ya familia husika. Baadhi ya desturi zingine za mazishi hazitiliwi maanani sana siku hizi kutokana na hali mbaya za kiuchumi, ugumu wa maisha na watu kuishi sehemu mbalimbali hivi kwamba kuwajumuisha wote waliofiwa ili kutekeleza kanuni fulani huwa tatizo.

## 5.5 Mapizo na Makatazo (*M'ma na Seso*)

Kabla ya majilio ya ukoloni na wenyeji kuathiriwa na taasisi ngeni za uongozi Wataveta walikuwa na utaratibu wao wa maisha uliosimamiwa na serikali ya kiasili iliyojulikana kama *Njama* kama ilivyoelezwa mbeleni. *Njama* ilikuwa na majukumu mengi ya kijamii, mengine yakiwa kusuluhisha migogoro ya kinyumbani. Jukumu la kuwapa haki wanaodhulumiwa ni miongoni mwa majukumu yaliyotekelezwa na *Njama*. Mojawapo ya majukumu hayo ni **talaka**. Asasi hii ilichunguza wake waliokuwa wakiachana na waume zao ili kubaini makosa yalikuwa wapi kando na kutoa suluhu. Hivyo, kesi za kinyumbani ziliweza kuletwa mbele ya baraza hilo la wazee ili kuamuliwa. Iwapo kesi kama hiyo itawasilishwa mara ya pili mbele ya baraza, na ibainike kuwa mume ndiye aliyekuwa na makosa, wazee fulani katika baraza hilo waliteuliwa ili kutoa uamuzi. Uamuzi wao wa mwisho ulihusisha mke kula kiapo. Kiapo hicho kililiwa na mumewe pamoja na nduguye mkewe wa

kiume. Kiapo kilijulikana kwa Kitaveta kama 'M'ma wa ngorin'. Kiapo kilimfanya mume aliye na hatia kuogopa kurudia makosa yake. Mkewe pia alionywa kutomdharau mumewe au kutomtii kwani asipofanya hivyo, nduguye angedhurika kutokana na kiapo hicho.

Hata hivyo, iwapo talaka ilibidi kutolewa ili kila mtu ajiende kivyake, basi mume mwingine atakayemwoa mke huyo ilimlazimu kutoa ile pete ya kiasili tuliyoiita 'kishong'o' kutoka kwa mwanamke huyo ndiposa amvalishe yake. Ikiwa ile pete ya kwanza haikutolewa kisheria kama vile kumtaka mume huyo mpya kulipa mitungi miwili ya tembo la asali, basi mume wa awali alikuwa na haki ya kuchukua watoto wote ambao wangezaliwa baadaye na mume huyo mpya. Aidha, sababu za kutalikiana zilihitaji kubainika. Kwa mfano, mume aliweza kumtaliki mkewe iwapo huyu alikuwa mvivu, kumtia izarani kutokana na tabia ya uzinzi, na kadhalika. Kwa upande wake, mke aliyetaka kumtaliki mumewe angeweza kufanya hivyo ikiwa angepata mtu wa kurudisha mali iliyolipwa na mumewe kama mahari. Ikiwa wawili hao hawakuwa na watoto, na talaka hiyo imekubaliwa na wazee au hata na chifu, basi ilibidi jamaa za mke kurudisha mifugo wote waliotolewa kama mahari wakati wa kuchumbiwa na kuolewa kwake. Ikiwa mke alizaa mtoto mmoja, basi nusu ya mali ilidaiwa huku mume akisalia na mtoto Ikiwa alizaa watoto kadha, basi hakuna kilichodaiwa. Kama nilivyotangulia kutaja, mke huyo anapokwenda kwa mume mwingine na kuzaa huko, watoto hao watakuwa wa yule mume wake wa kwanza. Hii ni iwapo huyo mume mpya hatatimiza masharti yaliyowekwa kwani kulingana na mila, mume huyo wa kwanza ndiye aliyemvisha 'lukeka' ambacho ni chuma cha shaba anachovalishwa mke anapoolewa.

Katika jamii hii pia tendo la **ubakaji** wa wasichana hadi leo lina madhara yake. Zamani mtoto aliyezaliwa kutokana na kitendo hicho ni jambo lililozingatiwa sana hasa inapoeleweka kwamba kila mtoto alihitaji kuwa na kwao chini ya mfumo ulioegemea kuumeni Hivyo basi, mtoto aliyezaliwa na mwanamke ambaye hakuolewa alipaswa kuuawa kwani hakuwa na mahali alikoweza kukuita kwao. Ubakaji wa mwanamke aliyeolewa lilikuwa kosa kubwa mno kwa mbakaji. Faini yake ilihusisha ng'ombe dume wawili ambao mwanamume huyo alitoa kwa baraza la *Njama,* mitungi mitano ya tembo la kiasili pamoja na mbuzi wawili kwa mume wa mwanamke huyo. Kwa upande mwingine pia,

iwapo mwanamume angemchukua binti wa mtu kutoka kwa familia yake bila mipangilio ya kimila kufuatwa, mtu huyo aliwajibika kumrudisha msichana huyo kwao, mbali na kupigwa faini ya kupeleka mbuzi jike kwa jamaa yake. Katika jamii hii pia utasa miongoni mwa wanawake haukuwa sababu kamili ya mume kutoa talaka. Aidha, ikiwa mume alishindwa kumhifadhi mkewe hasa kwa kumpa shamba la kulima, basi mke huyo alikuwa na sababu ya kumtaliki.

Kama zilivyokuwa jamii zingine za Kiafrika zamani, Wataveta pia waliua watoto wachanga kutokana na hali mbalimbali. Kulingana na *Taveta Chronicle* (Nambari 12, Juni, 1898 uk.111), mauaji ya watoto yalirekodiwa kukithiri hususan kwenye mwaka wa 1898 nchini Taveta na katika jamii zingine Afrika ya Mashariki. Tarikh hiyo inaeleza kwamba kutokana na mauaji hayo, idadi ya watu ilipungua kwani watoto wengi hawakuishi kuuona ujana wao kutokana na desturi potovu na ushirikina. Katika jamii ya Wataveta, kwa mfano, watoto pacha waliuawa. Hali kadhalika, wale ambao waliota meno ya juu kwanza kabla ya kuota yale ya chini waliuawa, wakiwemo wale waliozaliwa na ulemavu au wakiwa na uzani mdogo sana. Iliaminika kwamba watoto wa aina hii wangeweza kuleta balaa katika familia. Watoto wengine waliouawa ni wale waliozaliwa nje ya ndoa ya kiasili au wale waliozaliwa na mama ambaye binti yake tayari alikuwa ameshazaa watoto na kuitwa mama. Inakisiwa kwamba hawa walihusisha idadi kubwa huku ikifahamika kwamba wasichana katika jamii hii waliolewa wakiwa na umri mdogo sana hata kufikia miaka kumi na mitano.

Tofauti zilizozuka miongoni mwa wanajamii ziliweza kusuluhishwa na *Njama* kupitia **kula kiapo (M'ma)**. Kulikuwa na viapo vya aina mbalimbali. Kwa mfano, mtu aliyekosewa na mwingine alitia damu yake ndani ya chombo na kuichanganya na asali. Huku akisimamiwa na mtu asiyependelea upande wowote, aliyekosewa alilaani na kutoa maapizo mbele yake kisha mtuhumiwa aliamrishwa kunywa mchanganyiko huo. Ikiwa hakuwa na makosa, hakuna lolote lililomfika lakini akipatikana na makosa (haieleweki hapa ni dalili zipi zilizobainisha kuwa alikuwa na makosa), basi ilimbidi kuomba msamaha ili laana zilizotamkwa ziondolewe ndipo suluhisho liweze kupatikana. Wakati mwingine, mtu aliyedhulumiwa alimkabili mdhulumu wake na kumtisha kwamba angemlaani. Ikiwa mdhulumu wake hakujali hata kuomba msamaha, basi

aliyedhulumiwa alichukua nyungu na kuivunja vipande vipande huku akimlaani. Ikiwa aliyedhulumu aliomba msamaha kutaka laana hiyo iondolewe, vile vigae vya nyungu viliwekwa pamoja katika sherehe ndogo ya kuondoa laana hiyo. Haya ni baadhi tu ya maapizo na makatazo yaliyozingatiwa na jamii hii hasa kabla ya majilio ya ukoloni. Hata hivyo, desturi ya kupasua nyungu na kulaani bado inazingatiwa miongoni mwa baadhi ya watu, lakini mila hii na nyinginezo zilizogusiwa hapo juu zimeanza kusahauliwa.

Kulikuwa pia na **miiko** ya jamii ambayo ilizingatiwa. Katika uhalisi wake, mwiko (*mziro*) hutokana na imani fulani. Kwa mfano, huandamana na imani au hata mazoea ya kutotenda jambo fulani na kwamba hili linapotendwa huweza kumwathiri mtu vibaya. Miongoni mwa Wataveta pia baadhi ya miiko ipo na huzingatiwa. Kwa mfano, wanawake hawapaswi kuezeka nyumba au hata kurina asali. Hizi kwa kawaida ni shughuli zinazotekelezwa na wanaume. Ijapokuwa zamani ilikuwa mwiko kwa wanaume kuingia jikoni au hata kupika, hii leo masharti hayo hayazingatiwi sana kutokana na mabadiliko ya maisha. Aidha, katika mbari fulani za Kitaveta, wanaume hawali maini ya mnyama yeyote. Isitoshe, kuna baadhi ya viungo vya mnyama ambavyo zamani vilikuwa mwiko kwa wanawake katika jamii hii kula kama vile mapafu ya mnyama. Viungo vingine kama vile moyo na figo vilipewa watoto kula bali sio watu wazima. Hali hii ni tofauti leo kwani baadhi ya miiko hii haizingatiwi kama ilivyokuwa zamani.

## 5.6 Shughuli za Matambiko (*Matasi*)

Jamii ya Wataveta, kama zilivyo jamii nyingi za Kiafrika huamini kuwepo kwa nguvu fulani ya kiungu ipitayo nguvu zote. Kama anavyofafanua Mbiti (1989:2), kuchunguza dini za kiasili kutaweza pia kutubainishia mambo halisi ya maisha ya jamii hasa kupitia matendo yao ambayo pia yanaangazia falsafa yao. Kama nilivyotaja hapo awali, Wataveta walimwamini Mungu ambaye walimwita *Izubha* na humwita hivyo hadi leo. Katika nyakati za majanga kama vile njaa au hata vita, walifanya maombi na kutoa sadaka kwa Mungu. Nitagusia baadhi ya maeneo ambayo Wataveta walikwenda kutoa sadaka katika shughuli waliyoiita *Itasi*. Mojawapo ya sehemu muhimu ambayo wazee wa Ki-

taveta walikuwa wakienda kutoa kafara na maombi ni katika Ziwa la Nakuruto (Chala). Kama nilivyotangulia kueleza, ziwa hili lilisababishwa na nguvu za kimaumbile. Inaaminika kwamba ukoo uliokuwa ukiishi katika ardhi iliyodidimia ulijulikana kama Bhasumazi-Bhaumba. Hivyo baada ya kipindi fulani wazee walichukua ng'ombe mweusi na pombe ya asali wakaenda kutambika mahali hapo. Kulingana na Merinyo (hifadhi ya maandishi), waliokwenda kutambika huko ni wazee wa ukoo huo mbali na wazee wa *Njama*. Tambiko hilo liliongozwa na wazee kutoka katika ukoo huo ambao ndio pia walitoa sadaka hiyo. Kulingana na Hollis (1901:119) pia ni kwamba ng'ombe dume alichinjwa kando ya ziwa au katika kidimbwi kilichoitwa Kiso ambacho kilikuwa ndani ya msitu, na ambacho kinatoka katika ziwa hilo. Kichwa cha ng'ombe huyo pamoja na matumbo vilitupwa majini na mwanamume aliyekuwa kizalia cha wale walionusurika kutokana tukio hilo. Kisha maombi yalitolewa na nyama iliyosalia ilichomwa na kuliwa na wazee mahali hapo huku nyingine ikitiwa ndani ya Ziwa ili kubaini iwapo tambiko lilipokewa au la.

Pahali pengine ambapo Wataveta walitambika ni katika kilima cha Kidong'u (*itasi la Kidong'u*). Kilima hiki kiko upande wa mashariki kutoka Taveta mjini. Zamani kilima hiki kilijulikana kama 'Mlima wa Bharobo' kwa sababu kulikuwa na jamii ya Kimasai iliyoishi chini ya kilima hicho iliyofahamika kwa jina hilo. Kisakale kimoja cha Kitaveta kinaeleza kwamba zamani aliishi mzee mmoja aliyeitwa Kidong'u Msumazi-Muumba aliyekuwa mganga. Alifanya miujiza kwa kutumia nguvu za uganga wake. Kidong'u alikuwa na mazoea ya kuchunga mifugo wake katika eneo la Bharobo na wakati mmoja akataka kuwapiga vita. Alikuwa na mazoea ya kuvaa hirizi yake ambayo inaaminika ilimkinga na ajali. Ijapokuwa alijulikana kutokana na miujiza yake, aliuawa na Bharobo katika kilima hicho na inasemekana siku hiyo hakuwa amevaa hirizi yake iliyomkinga. Kutokana na kifo chake katika mahali hapo, kilima hicho hadi leo kinajulikana kama Kidong'u. Katika tambiko la Kidong'u ilitolewa sadaka ya kondoo mweusi ambaye alichinjwa mahali hapo.

Mahali pengine palipofanywa tambiko ni Mkuni. Aliyefanyiwa tambiko hili alikuwa bi kizee mmoja aliyeishi zamani. Bi. kizee huyu aliyeitwa Kongezia, inasemekana aliuawa ila haikujulikana aliuawa kwa njia gani. Tambiko lilifanywa na wazee wa *Njama* na walitumia pombe ya asali na mbuzi huku wasichana na wavulana wakiimba nyimbo za

kiasili, nao akina mama wa marika mbalimbali wakishangilia kwa vigelegele. Wanawake walibeba vyakula mbalimbali visivyopikwa na kuviweka mahali hapo ili kumkabidhi Kongezia, lengo likiwa kuyapisha maradhi na kuleta mvua. Zamani tambiko hili lilifanywa mwaka baada ya mwingine huku sadaka zikihusisha mbuzi pamoja na pombe. Inaaminika pia kwamba ni mwanamke fulani aliyetabiri wakati wa kufanya tambiko. Bila shaka utafiti zaidi unahitajika ili kuliweka wazi swala zima la matambiko yaliyofanywa Taveta. Kulikuwa pia na tambiko la utakaso lililofanywa katika sehemu iitwayo Kibhalwa au Sela Mbaha. Sadaka zilizotolewa hapa zililenga kutakasa mambo fulani katika jamii. Tambiko hili lilifanywa chini ya mti mkuu unaojulikana kwa Kitaveta kama *Lukuruki*. Hii ndiyo maana tambiko hili pia lilijulikana kama *Nalukuruki*. Sadaka iliyotolewa ilijulikana kama '*Masho*'. Tambiko hili liliongozwa na mganga na lilihusisha nchi nzima ya Taveta. Hapa, moto mkubwa ulikokwa na dawa za aina mbalimbali zilichanganywa na kutiwa ndani ya mtungi mkubwa. Kila mtu aliyehudhuria alitekewa kidogo kunywa kisha kunyunyiza kila sehemu ili kutakasa nchi yote. Baada ya haya, kila mtu alichukua kijinga cha moto kutoka katika moto huo uliofanyiwa sadaka akapeleka nyumbani kwake. Kisha kila mtu alikoka moto katika nyumba yake kwa kutumia hicho kijinga huku wote wakiamini kuwa watapata baraka za kila aina kama vile wingi wa vyakula na asali katika nchi yao. Aidha, waliamini kwamba magonjwa mabaya ya kuambukiza kama vile ndui (*Ishiku*) na tauni (*Bhuaji bhwa ngoswe*) yangetokomea katika nchi yao. Ifahamike pia kwamba zamani magonjwa kama haya yalipoikumba nchi, watu wengi walifariki, na hivyo yakaonekana kama tisho kwa uhai wao.

Pahali pengine palipofanyiwa matambiko ni katika eneo la Mrabani. Katika sehemu hii, kuna kilima kiitwacho Mokise ambamo mlikuwa na ziwa dogo. Katika ziwa hili, ukoo unaojulikana kama Bharutu-Bhanjare ulitembelea mahali hapa ili kufanya shughuli za matambiko. Kwa vile eneo la Mrabani lilikuwa likizalisha asali nyingi, wazee waliotambika pahali hapa walifanya hivyo ili kupata asali nyingi zaidi. Sehemu nyingine iliyotumiwa kutambika ilijulikana kama Mbalakahe. Sehemu zote hizi za matambiko ya zamani zinahitaji kufanyiwa utafiti wa kina ili kubaini taratibu mahsusi zilizotumiwa katika kutambika, pamoja na sadaka za aina mbalimbali zilizotolewa. Hii ni kwa sababu katika sehemu hizo, kuna mengi ambayo yanahitaji kujulikana na kuhifadhiwa kwa vizazi vijavyo.

## 6.0 Makazi ya Kiasili (*Lumwate*)

Kila jamii ya Kiafrika ina nyumba zake za kiasili. Aina au mitindo mbalimbali ya ujenzi wa nyumba za kiasili huweza kuashiria utamaduni wa jamii fulani kwani desturi za ujenzi na maumbo hufungamanishwa na jamii hiyo mahsusi. Nyumba hizi huwa na majina tofauti tofauti katika jamii za Kiafrika na huishi watu kulingana na jinsia, umri au hadhi yao. Makao au makazi ya Kitaveta huitwa '*Lumwate*', na kila jamaa au familia huwa na makazi yake. Zamani nyumba ya kiasili ya jamii hii ilijulikana kama '*Msomasi*'. Nyumba hii ya mviringo ilijengwa kwa miti tokea chini mpaka juu. Inapoelekea juu huwa nyembamba na kuchukua sura ya nyumba ya msonge. Inapofikia sehemu ambapo paa huanzia, hujengwa mtambaapanya unaozunguka sehemu hiyo yote ya katikati ambayo ni mviringo. Mtambaapanya ni boriti nyembamba ambazo hukingama paa na kwa Kitaveta huitwa '*Ighosi*'. Mtambaapanya ndio unaoshikilia miti (*Mighamba*) ya kutengenezea dari (*Guu*). Aidha, huwa na mitambaapanya midogo katika sehemu ya mviringo iliyo chini ili kuihimili vizuri. Mtambaapanya mdogo huitwa '*Kipurande*'. Boriti hizi hutobolewa mashimo ambayo huingizwa miti kutoka mwanzo mpaka mwisho. Ndani ya nyumba hii, kuligawanywa sehemu moja ambayo ilijengewa dirisha pana kwa ndani. Dirisha hilo ni sehemu ya ng'ombe kuweza kupitisha kichwa na kula majani ambayo yaliwekwa karibu. Hapo awali nilieleza kwamba zamani Wataveta waliishi na mifugo wao ndani ya nyumba kwa sababu za kiusalama. Hivyo basi, sehemu maalumu ilitengwa ndani ya *msomasi* ili kuhifadhi mifugo wao.



*Nyumba ya kiasili ya Kitaveta (Msomasi). Mchoro kwa hisani ya Benjamin Merinyo.*

Nyumba ya aina hii iliezekwa kwa majani ya mgomba yaliyokauka (*Madafwa*). Mlango ulijengewa mfumbati mdogo ambao ni mfano wa mti au ubao mrefu uliojulikana kama '*Mbalahongwe*'au '*Maboho'*. Kulijengwa pia kifumbati kidogo katika sehemu ya juu ya mlango. Mlango wenyewe ulitengenezwa kwa mianzi (*Mabhale*) ambayo ilifungwa karibu karibu. Kisha kulikuwa na kitu kama pazia (*Iravoshe*) lililotengenezwa kwa majani ya migomba (*Majitu*) yaliyoshonwa kwa kamba za migomba. Katika nyumba hii pia kulikuwa na sehemu ya kupikia. Jiko hilo kwa kawaida lilikuwa na mafiga matatu, pamoja na sehemu waliyolala ambayo ilikuwa na kitanda au vitanda vilivyotengenezwa kwa miti na kufungwa kwa kutumia kamba. Zamani majani ya mgomba yaliyokauka ndiyo yaliyotumiwa kama matandiko pamoja na shuka.

Mbali na *msomasi*, Wataveta pia walijenga aina ya nyumba iitwayo msonge, ambayo ni nadra sasa kuonekana katika makazi mbalimbali. Msonge ni nyumba ya mviringo inayojengwa kwa kutumia miti na fito, na yenye paa linalofanana na umbo la pia. Tofauti ya msonge na *msomasi* ni ndogo sana. Msonge hukandikwa kwa udongo kwenye kuta zake ilhali *msomasi* ni nyumba iliyoezekwa kwa magome au majani ya mgomba (*madafwa*) tokea chini hadi juu. Nyumba ya msonge pia hujengewa dirisha dogo lakini mlango na pazia zamani vilikuwa sawa kama vile vya *msomasi.* Majani ya mgomba pia yalitumiwa kuezeka msonge na

familia ingeweza kuishi humo. Halikuwa jambo la kawaida kwa mifugo kuwekwa ndani ya msonge kama ilivyokuwa katika *msomasi.*

Mbali na nyumba hizi, wavulana pia walikuwa na nyumba yao katika boma. Kwa kawaida baada ya tohara, wavulana hawangeweza kuishi katika nyumba moja na wazazi wao. Hivyo, walijenga nyumba iliyojulikana kama '*Iyanda'*. Hili hufanyika hadi leo. Nyumba hii hujengwa mbali kidogo na ile ya wazazi na huishi wavulana peke yao. Nyumba huezekwa pia kwa majani ya mgomba au nyasi na kukandikwa kwa udongo. Iliweza pia kujengewa dirisha kama msonge. Nyumba za wavulana za aina hii hujengwa katika maboma ya familia mbalimbali hadi leo. Baada ya kipindi kirefu watu walianza kujengea mifugo wao maboma ya kuwahifadhi, ambayo hadi leo hujengwa. Maboma haya hujengwa kwa kutumia matawi ya miti yaliyokauka (*masanzu*), hasa yenye miiba ambayo huyazungusha katika umbo la mduara. Boma la ng'ombe au mbuzi huitwa 'Kirigha'. Sehemu ya mlango huachwa wazi lakini ng'ombe wakishaingia ndani, tawi kubwa la mti wenye miiba (*isanzu*) lilitumiwa kuwafungia ndani. Siku hisi maboma ya mifugo hujengwa kwa kutumia magogo ya miti au mbao huku yakisitiriwa kwa milango ambayo hutiwa kufuli. Wanyama wale wengine kama kondoo na mbuzi au hata ndama hujengewa boma lao kando.

Kwa kawaida wazee wa Kitaveta hadi leo hupenda kubarizi na kuongea juu ya mambo mbalimbali yanayojiri katika jamii yao. Mahali wanapojumuika pamoja ili kupitisha muda wao wakipumzika au kujadiliana juu ya mambo mbalimbali huitwa '*Lumungu'*. Desturi kama hii ya wazee kupumzika au kupitisha muda wao kwa maongezi pia ni jambo la kawaida katika jamii nyingi za Kiafrika.

## 6.1 Mfumo wa Majina ya Kitaveta (*Mazina*)

Katika jamii za Kiafrika, jina la mtu haliwakilishi tu utambulisho wake bali huhusishwa na mambo mengine ya kimaisha. Utamaduni kama sehemu ya maisha ya watu huchangia pakubwa katika mfumo wa majina. Mazingira wanamoishi wanajamii, desturi, mila na kaida za maisha yao pia huathiri namna majina yanavyoasisiwa. Hivyo basi hali za kimazingira huweza kuathiri jina la mtoto anayezaliwa. Kwa mfano, katika baadhi ya jamii nchini Kenya, majina huweza kuhusishwa na majira ya

siku mtoto alipozaliwa au hata siku mahususi alipozaliwa. Miongoni mwa Waluhya, kwa mfano, mtoto anapoitwa 'Wekesa' ni kwamba alizaliwa wakati wa mavuno. Miongoni mwa Waluo, mtoto anapoitwa 'Akinyi' ni kwamba alizaliwa asubuhi. Miongoni mwa Waswahili na baadhi ya jamii za pwani, kwa mfano, waliwaita watoto majina kulingana na siku katika wiki kama vile 'Jumanne' au majira ya siku kama vile Chausiku' kumaanisha alizaliwa usiku.

Hata hivyo, jambo la kusikitisha ni kwamba baadhi ya majina ya kiasili ya jamii zetu yanaanza kupotea taratibu. Watu hawaonei fahari tena majina yao ya kiasili. Athari za ukoloni na majilio ya dini za kigeni pia vilichangia katika kuathiri au hata kudidimiza kabisa baadhi ya majina ya kiasili au hata zile taratibu zilizofuatwa za kumpa mtoto jina. Wengi wetu, hasa walio Wakristo hubatizwa na kupewa majina mapya, majina ya Kikristo. Lakini nitaje hapa kwamba kutokana na hali kwamba dini ya Kikristo ililetwa na Wazungu, baadhi ya majina ya Kikristo tunayojitwalia tunapopokea ubatizo sio hasa ya Kikristo. Sababu ni kwamba hayana uhusiano wowote na dini hii bali ni majina yaliyovyazwa katika utamaduni wa kizungu. Kwa mfano, mtu anapobatizwa akaitwa 'Smith' au 'Elvis' huenda asijue majina hayo ni ya kidini au la. Athari za kizungu kwa muda mrefu ziliwafanya Waafrika kudharau majina yao au hata vyakula vyao, na kushikilia kwa dhati mambo ya kizungu. Kwa nini nitaje haya yote? Hii ni kwa sababu ipo haja kwetu sisi kuonea fahari majina yetu ya kiasili kwani huu ndio utambulisho wetu. Hatuna budi kuyatumia bila kicho na kujaribu kujua maana za majina hayo kulingana na utamaduni wetu.

Katika muktadha wa jamii ya Wataveta, majina pia yaliathiriwa na mazingira pamoja na hali za maisha, kukiwemo utaratibu wa kitamaduni. Mfumo wa majina ya Kitaveta, kwa mfano, huathiriwa na hali za kimazingira za mzazi pale anapojifungua kama tulivyoona katika jamii zingine. Aidha, ni desturi kwa wazazi wa Kitaveta kuwapa watoto wao majina kulingana na mlango wa familia. Kwa mfano, mtoto wa kwanza kuzaliwa akiwa wa kiume huchukua jina la babu yake mwenye kumzaa baba yake. Akiwa wa kike, huchukua jina na nyanya yake ambaye alimzaa baba yake. Akizaliwa mwingine wa kiume, basi huyo atachukua jina la babu yake aliyemzaa mama yake, na vivyo hivyo akizaliwa mwingine wa kike atachukua jina la nyanya aliyemzaa mama yake. Kwa hivyo hapa

tunaona usawa wa kijinsia na kiukoo ukizingatiwa baina ya wazazi hao wawili kulingana na jinsi walivyowapa watoto wao majina.

Jambo jingine la kuzingatiwa ni kuhusu majina yenyewe. Takriban majina yote huwa na chanzo chake pamoja na maana. Hata hivyo, tuelewe kwamba jamii nyingi huishi kwa ujirani na jamii zingine. Kutokana na ujirani huu, aghalabu watu wa jamii moja huweza kuathiri au kuathiriwa na mambo mengi hata katika upande wa majina. Huku kuathiriana kwa majina, mavazi, lugha, vyakula, desturi na mila ni jambo la kawaida. Hivyo basi, baadhi ya majina huwa ni vigumu kujua maana yao hasa. Hii ni kwa sababu jina aghalabu huweza huashiria maana fulani katika utamaduni fulani. Miongoni mwa Wataveta pia, kuna majina ambayo huenda yanatumiwa na jamii zinazopakana nao. Hii ndio maana ukichunguza baadhi ya majina haya utakuta kwamba yanafanana na majina yanayotumiwa pia na jamii zilizo jirani kama vile Wamasai, Wachaga, Wakahe, Wataita au hata Wapare na Wakamba kwa sababu ya mwingiliano unaosababishwa na ujirani uliopo. Tunapochunguza pia mfumo wa majina ya Kitaveta, tunaweza kubaini tofauti kubwa baina ya majina ya kiume na ya kike. Kuna viambishi mahususi vinavyohusishwa na jinsia ya kiume na vile vinavyohusishwa na jinsia ya kike. Kwa mfano, takriban majina mengi ya kiume (isipokuwa machache sana) hubeba viambishi awali vya majina ambavyo ni *le-, lo-, lu-, ka-/ki- me-, sa-, se-*. Katika majina ya wanawake viambishi awali vinavyojitokeza zaidi ni kama vile *na-, ka-/ ki-, ma-*. Zifuatazo basi ni orodha za baadhi tu ya majina yanayochukua viambishi awali vinavyofanana. Majina yaliyoorodheshwa hapa sio yote yanayotumiwa katika jamii hii bali nimetoa mifano tu ya baadhi ya majina.

**Majina ya Kiume**

i) Haya ni baadhi tu ya majina yanayoanza na kiambishi awali *le-*:

| | | |
|---|---|---|
| Ledemi | Lekamasia | Lemakwani |
| Lekiseya | Lemanyaki | Lengaki |
| Lerumasi | Lesieki | Lengasi |
| Lesareyo | Letiamaki | Lekilang'i |
| Leriabaki | Lekia | Lemna |
| Leshamta | Lekiria | Lesiali |

Lerengesu
Lekumari
Lengariame
Lelebhu
Leruma
Lerumasi
Lengauni
Leseura
Letimiani
Letemere
Lebhuruso
Lesabulu
Lesijore
Lesilale
Lengisho
Letibhija
Lepwiti
Lesili
Lesailo
Lebanguti
Lekajiru
Lezeni
Lekita
Lerabhi
Letashu
Lekimakwa
Lebheri
Lebhushana
Lesiamanga
Lengoika
Leleshwa

ii) Baadhi ya yale yanayochukua kiambishi awali *lo-*:

Lonana
Lonare
Lomwatu
Loroghwa
Losina
Loliang'a
Long'ida
Lombo
Loshebhu
Loira
Loghwaru
Lobhira

iii) Baadhi ya yale yanayochukua kiambishi *lu-*:

Lutabhari
Lumelea
Lumoli
Lumori
Lutimiru
Lukeleki
Lumunge
Lutang'oru
Lukwaro

iv) Baadhi ya yale yanayochukua viambishi *ka-* au *ki-*:

Kashunga
Karebhi
Kadio
Karitie
Kalumbuta
Kadolo
Kalinge
Kimboyo
Kidong'u
Kidondi
Kimbwarata
Kilondi
Kiranyi
Kizia
Kirighisa
Kirigha
Kidong'oi
Kimiri

v) Baadhi ya yale yanayochukua kiambishi *me-*:

Meari
Medubha
Merotoi
Meriati
Meriki
Melanyi
Metiaki
Meliki
Meng'ati
Metuo
Melebhuni
Mening'isho
Meteuni
Memiri
Meruma
Megili
Metinyoki
Meguti
Medumaki
Meleliari
Mekitare
Meteiso
Meshili
Meta
Metimoki
Meeli
Merenga
Merinyo
Merubhaa
Mekingare
Melisa

vi) Baadhi ya majina yanayochukua kiambishi *sa-*:

Sabwau
Saluda
Saibore
Samiji
Saitore
Sateye
Sariki
Saning'o
Salutai
Sagaru
Sagurani
Saleri
Saleghwa
Sambai
Sawunini
Samanya
Sakinoi
Saitemu
Sarino
Sarewa
Saruni
Sagiroi
Sangunai
Sarijo
Sadalai
Sakinoi
Sailoki
Sandewa

vii) Baadhi ya majina yanayochukua kiambishi *se-*:

Sebughe
Sembweza
Sengondo
Sekiondo
Sembua
Seliando
Seboru
Senja
Seyai
Seliani

viii) Majina ambayo huchukua viambishi tofauti tofauti kama vile *mba-, mbe-, nga, nge-,ngo-, nd-,* au herufi *r-* na *t-* kama ifuatavyo:

Mbaso
Mbarimo
Mbayai
Mbetejo
Ngaluma
Ndoloi
Rayasi
Rayani
Ringania
Ngaleni
Ngelesani
Ngoyanai
Ngoyasi
Ngoseji
Robhili
Rongaina
Siwili
Tasighoi
Ngolale
Ngoyabhu
Ngosiani
Ndao
Ndorosi
Tasebhu
Tekebhu
Tabhoru
Teshana

**Majina ya Kike**

i) Majina yanayochukua kiambishi awali *na-* ndiyo mengi nayo ni kama haya yafuatayo:

Naharu
Nazia
Namsi
Narisioi
Nashesha
Nakio
Nakiete
Naimeri
Nabhotoi
Natibhoi
Nanai
Namche
Naya
Nasherwa
Nasiriri
Narukuni
Nasumuni
Naseriani
Nalamai
Nabhuseki
Narisha
Nasimaye
Namalungo
Naturaru
Nariangai
Nairoi

Namiroi
Nabhung'o
Nabheriai
Nasidai
Nasetiai
Naro
Nabhuri
Nahaka
Nasimoi
Navua
Nabhwari
Namramba
Nabila
Nasimare
Nashelengai
Nangondo
Namutie
Narashai
Namtero
Nasinyari
Nangasu
Nangera
Nareku
Nabhwasi
Nabhanyire
Nasherwa
Narokutu

ii) Majina yanayochukua viambishi *ka-* au *ki-* ni kama yafuatayo:

Kache
Kagoyo
Kambuyuyu
Kajiru
Kalunde
Kitundulu
Kichoro
Kizeli
Katani
Kibheko
Kitorongai
Kamchuru
Kisali
Kirote
Kiroghwai
Kinazaa

iii) Majina mengine huchukua kiambishi *ma-* kama ifuatavyo:

Mashambo
Marumbo
Mamka
Mashudu
Masecha
Malukumbi
Matesha
Madafwa

iv) Majina mengine huchukua viambishi awali tofauti tofauti kama haya yafuatayo:

Lalarusa
Lalaiseri
Ledawe
Ndemanya
Nderaisho
Ndetiyai

| | |
|---|---|
| Lelikibhoni | Nyangalu |
| Juno | Mbaro |
| Liloni | Nendi |
| Chedawe | Mbungulu |
| Cheiya | Chedi |
| Chendambwe | Ndunge |
| Mchimbi | Mwambuji |
| Mterija | Mnyaramba |
| | Nderio |

Kutokana pia na maingiliano ya kibiashara tangu zamani baina ya Wataveta na wafanyi biashara kutoka sehemu za pwani, yakiwemo majilio ya Uislamu na athari zake katika sehemu hii, kuna baadhi ya Wataveta ambao hutumia majina ya Kiislamu hata kama wao sio Waislamu. Aidha, kuna majina mengi yanayotumiwa ambayo ni ya Kiswahili kutokana na ukuruba wa kiutamaduni na Waswahili. Kwa hivyo, si ajabu kusikia watu wakiitwa Saidi, Faraji, Asumani, Bakari, Juma, Zuberi, Ali, Omari, Fatuma, Tatu, Neema, Tabu, Bintifundi, Bintisheba, Maridhia, Bintiali, Mwanaidi, Mwanahawa, Tumaini, Zuhura, Fauzia, na kadhalika.

## Uhusiano wa Majina na Hali au Matukio

Kama nilivyotangulia kutaja, watoto pia waliweza kupewa majina kulingana na hali au matukio yaliyojiri wakati wa kuzaliwa kwao. Nitagusia mifano michache hapa. Mtoto huweza kupewa jina linaloashiria siku aliyozaliwa. Kwa mfano, jina 'Jumatatu' ni la kike na hupewa watoto wa kike wanaozaliwa siku hii. Wengi wao huitwa kifupi cha jina hilo, yaani 'Tatu'. Watoto wa kiume huweza kuitwa Jumanne, Alhamisi, Jumamosi au hata Jumapili wanapozaliwa katika siku hizo. Mtoto wa kike anapozaliwa njiani huweza kuitwa 'Nazia' kutokana na neno 'zia' ambalo humaanisha 'njia'. Yule anayezaliwa usiku huitwa 'Nakio' ikiwa ni wa kike. Neno 'kio' humaanisha usiku. Ikiwa ni wa kiume aliyezaliwa njiani huweza kuitwa 'Mwazia', na aliyezaliwa usiku huweza kuitwa 'Mwakio'. Kiambishi awali '*na-*' kama tulivyoona hapo awali kinaashiria jina la kike. Kiambishi awali '*mwa-*' hapa kinaashiria hali ya kiume lakini kuna baadhi ya majina ya kike ambayo pia huchukua kiambishi hiki. Ikiwa mtoto amezaliwa alfajiri na mapema pia kuna majina yanayotumiwa

kuashiria majira hayo ya asubuhi. Kwa mfano, ikiwa ni wa kike huitwa 'Nguku' (kuku) na wa kiume huitwa 'Ngurubhi' (jogoo) kwa sababu amezaliwa saa za majogoo au wakati jogoo anapowika.

Aidha, mtoto wa kike anayezaliwa wakati wa mvua huweza kuitwa 'Navua'. Ikiwa mtoto amezaliwa chini ya mti, huweza kuitwa jina la mti huo. Ndiyo maana kuna majina kama 'Mghaa', 'Ndaraha', 'Ndundutwa', na kadhalika, ambayo ni majina ya miti ya kiasili inayopatikana Taveta. Kuna baadhi ya mifano ya majina ambayo inaashiria hali au matukio fulani wakati wa kuzaliwa kwa mtoto. Mifano hiyo ni kama ifuatavyo:

i) Kiroro - Mtoto wa kiume aliyezaliwa wakati wa mafuriko
ii) Mgheni - Mtoto wa kiume anayezaliwa wakati wa kuwasili kwa mgeni au wageni nyumbani.
iii) Mshighati – Mtoto wa kiume aliyezaliwa nje ya mazingira ya nyumba.
iv) Sengondo – Mtoto wa kiume anayezaliwa wakati wa vita.
v) Mwachila – Mtoto wa kiume anayezaliwa wakati wa mkutano wa majadiliano au mazungumzo.
vi) Masamo – Mtoto wa kiume anayezaliwa ndani ya nyumba iliyo hamwa au mahame
vii) Mkibha – Mtoto wa kiume anayezaliwa na mzazi wake akafariki.
viii) Kihara – Mtoto wa kiume anayezaliwa akiwa analia sana.
ix) Nangondo – Mtoto wa kike anayezaliwa wakati wa vita.
x) Kichinda/ Nakiete – Mtoto wa kike anayezaliwa mzazi wake akiwa sokoni.
xi) Kaperehe – Mtoto wa kike anayezaliwa wakati mamake alikula *maperehe* yaani dagaa.
xii) Nangasu – Mtoto wa kike anayezaliwa wakati wa *ngasu* yaani sherehe fulani.
xiii) Kasagho – Mtoto wa kiume anayezaliwa kwenye majani makavu ya mgomba.
xiv) Nashesha – Mtoto wa kike anayekawia kuzaliwa.

Katika kuhitimisha sehemu hii, nitaje pia kwamba kulingana na utamaduni wa jamii hii, mwanamke anapoolewa kwa kawaida hudondosha jina la mzazi wake wa kiume au jina la familia yake na kuchukua jina la mumewe au familia ya mumewe. Hii ni desturi ambayo pia huzingatiwa na jamii nyingi nchini Kenya na kwingineko.

## 6.2 Mavazi na Mapambo ya Kiasili (*Midokire*)

Kila jamii ina mavazi yake ya kiasili. Katika jamii ya Wataveta pia kulikuwa na mavazi ya kiasili yaliyovaliwa na watu mbalimbali tokea watoto hadi watu wazima, tokea wanaume hadi wanawake. Kwa mfano, wanaume na wanawake walikuwa na mavazi tofauti kulingana na nafasi au daraja ya mtu katika jamii. Kwa mfano, mvulana aliyeingizwa jando alivalia tofauti na yule ambaye bado hajafanyiwa tohara.

Zamani vazi la mtoto, hasa wa kiume, lilikuwa ni nguo aliyovaa kufunika tupu yake tu. Hakuna nguo nyingine aliyovaa. Akishakuwa mkubwa kabla ya tohara, alivaa aina ya nguo iliyoitwa 'Ileleta' ambayo ilikuwa mfano wa shuka. Hii aliifunga begani upande mmoja kisha ikateremka chini (Tazama mchoro hapo chini).



*Kijana mvulana (M'bwange) wa Kitaveta. Kwa hisani ya Benjamin Merinyo.*

Miguuni kwa kawaida hakuvaa viatu lakini wakati mwingine aliweza kuvaa viatu vilivyotengenezwa kwa ngozi ya ng'ombe (*bhiratu bhia ngingo*). Alipoingizwa jandoni, alivaa vazi lililoitwa '*Iseto'* ambalo alilifunga vizuri kusitiri sehemu zake za siri. Alivaa pia *'Lumarisi '* au '*machangara'* ambayo ni aina ya majani kama ya mianzi ambayo alivaa kichwani ili kushikilia manyoya ya mbuni. Miguuni aliweza pia kuvaa viatu vilivyotengenezwa kwa ngozi ya ng'ombe. Aghalabu alibeba uta na mishale ambayo miisho yake iliyotengenezwa kwa machicha ya masega ya asali (tazama mchoro). Wanaume na wazee wa Kitaveta walivaa shuka inayojulikana kama '*Ileleta'* na viatu vya ngozi ya ng'ombe. Mashaibu nao walitembea kwa kutumia mikongojo iliyogawika sehemu mbili upande wa juu (Tazama mchoro). Mavazi haya hayavaliwi siku hizi kutokana na mifanyiko ya maendeleo.

Kwa upande wa wanawake, zamani msichana aliyepashwa tohara (*mngasu*) kama nilivyotangulia kueleza alivaa nguo iliyojulikana pia kama *iseto* ambalo alilitumia kujifunika gubigubi alipotoka nje. Ndani ya nguo hii alivaa nguo aliyofunga kiunoni kama sketi. Nguo hii iliitwa '*Kidia'*. *Usoni* hasa katika kipaji cha uso alivaa mapambo ya kauri nyeupe na shanga za aina mbalimbali (*bhichangale*). Kwa mfano, aliremba uso kwa kauri zilizoshonwa kwa kutumia uzi uliotokana na aina mahsusi ya mti. Nyuzi hizo (*Ihano*) zilizoshonewa kauri zilifungwa kuzunguka kichwa na kwenye paji la uso. Kauri hizi pia zilivaliwa kwenye sehemu ya juu ya mikono (*rotio)* pamoja na miguuni ambapo sehemu ya chini ya miguu kulivaliwa aina mbili za shanga zilizojulikana kama *nadolu* na *ndirio*. Hizi zote ziliitwa '*Naria'*. Aidha, alivaa shanga kwenye sehemu ya midomo yake pamoja na sehemu ya pua. Masikio pia yalitobolewa sehemu ya juu akavalishwa shanga zilizofumwa kwa singa za twiga, nazo ndewe za masikio zilitobolewa akavalishwa kipande kidogo cha mti chenye umbo la mviringo (*Luboroi*). Shingoni pia alivaa nyuzi za *ihano* zilizosokotwa (*itale*) pamoja na shanga nyingi zilizofunika kifua. Alivaa nyuzi hizi pia mabegani zikaangukia mbavuni, na hizi ziliitwa *ngwata*. Msichana huyo pia alivaa mkanda kiunoni ulioitwa (*kisaisai*) ambao ulioshonewa kauri nyeupe. Alivaa mkanda huu ili ushikilie kile *kidia* alichovaa kiunoni. Aidha, aliiremba miguu yake kwa njuga zilizofungwa kwa kamba za *ihano*. Njuga hizi zilivaliwa kwa kupishana na kauri miguuni. Ili kuuweka mwili wake laini na mwororo kama nilivyodokeza

awali, alitengeneza mchanganyiko wa aina ya ndizi iitwayo '*itendera*' pamoja na samli ya ng'ombe. Mchanganyiko huu uliitwa '*papa*' na aliutumia kujisugua ili kutoa uchafu mwilini. Kitu hiki pia kilitumiwa na wanawali waliotawishwa ndani ya nyumba kabla ya kuolewa kulingana na mila za jamii.

Mwanamke wa Kitaveta alivaa *kidia* na juu ya vazi hili alivaa shuka aliyojifunga upande mmoja wa bega (Tazama mchoro). Zamani hiki *kidia* kilitengenezwa kutokana na ngozi ya mbuzi ambayo ilisukwasukwa kwa kutumia samli ya ng'ombe na aina ya udongo mwekundu (*ilongo*). Aghalabu ngozi iliwekwa ndani ya mzinga wa nyuki kwa siku moja ili ilainike. Zamani kila mwanamke au hata msichana alitarajiwa kushona kiguo hiki mwenyewe. Alivaa pia viatu vilivyotengenezwa kwa ngozi ya ng'ombe. Mbali na haya, alivaa mapambo mwilini kama vile shanga na alitoboa ndewe za masikio na kuvaa herini. Mwanamke aliyeanza uja uzito pia alikuwa na vazi lake mahususi. Kwa mfano, mbali na kuvaa lile vazi la kike alivaa pia '*kichera* ' kama ilivyobainika awali. Mwanamke aliyejifungua alivaa vazi mahsusi lililoitwa '*kimamale*' mbali na yale mavazi ya kawaida. Kwa hivyo, hii inamaanisha kwamba katika jamii hii, wanawake walivaa mavazi mahsusi kulingana na vipindi vya maisha yao. Baadaye, maendeleo ya kibiashara yaliyosababisha kuletwa kwa bidhaa mbalimbali Taveta na wafanyi biashara, wanawake walivaa kaniki. Kaniki ni aina ya shuka nyeusi waliyojifunga viunoni na mabegani. Kanga zilipoingia katika utamaduni huu pia, wanawake walivaa ili kujisitiri. Hadi leo vazi la kanga huvaliwa kwa wingi miongoni mwa wanawake wa Kitaveta.

## 6.3 Maamkuzi ya Kitaveta (*Ngezia*)

Maamkuzi ya jamii hii huwa tofauti kulingana na wakati, hali za kijinsia pamoja na kigezo cha umri. Kwa hivyo, maamkuzi hayafanani kwa watu wote. Ifuatayo ni mifano ya maamkuzi hayo ambayo pia huzingatia nyakati za siku.

i) Akina mama wakiwa **rika moja** na wasichana wakiwa rika moja wana salamu zinazolingana.

a) Msichana kwa msichana au mwanamke kwa mwanamke mwenzake:

| Asubuhi | Mchana |
|---|---|
| Wa kwanza: Wakia | Wa kwanza: Malao |
| Wa pili: Etoo | Wa pili: Etoo |
| Wa kwanza: Etoo | Wa kwanza: Etoo |
| Wa Pili: Haika | Wa pili: Haika |

Kila kundi la watu hawa huweza pia kutoa salamu za jumla kama ifuatavyo:

| Asubuhi | Mchana |
|---|---|
| Wa kwanza: Wabhukaze | Wa kwanza: Washindaze |
| Wa pili: Nabhuka mboha (au mboha) | Wa pili: Nashinda mboha (au mboha) |

b) Msichana kwa mvulana wakiwa rika moja:

| Asubuhi | Mchana |
|---|---|
| Wa kwanza: Wakia | Wa kwanza: Sobhai |
| Wa pili: Etoo | Wa pili: Hebha |
| Wa kwanza: Etoo | Wa pili: Sobhai |
| | Wa kwanza: hebha |

Wa pili: Haika (wa pili pia huweza kurudia salamu hizo)

Kundi hili huweza pia kusalimiana 'Wabhukaze' (asubuhi) au 'Washindaze'(mchana au jioni) kama ilivyo hapo juu kwa sababu ni rika moja. Wale pia walio katika rika moja huweza kutumia salamu kama hizi. Walioamkuliwa huitika 'Mboha' na hii inatosha.

c) Msichana aliyevunja ungo au mwenye umri mkubwa na mama mzazi au mwanamke aliye rika moja na mamaye:

| Asubuhi | Mchana |
|---|---|
| Msichana: Wakia Iya | Msichana: Mborini Iya |
| Mama: Ekoko | Mama: Ekoko |
| Msichana: Eiya | Msichana: Eiya |
| Mama: Haika | Mama: Haika |

Mama kwa msichana:

| Asubuhi | Mchana |
|---|---|
| Mama: M'bora wakia/ Wakia m'bora | Mama: M'bora mborini/ Mborini m'bora |
| Msichana: Eiya | Msichana: Eiya |
| Mama: Ekoko | Mama: Ekoko |
| Msichana: Haika | Msichana: Haika |

Wasichana wadogo au watoto hutumia salamu tofauti kidogo:

| Asubuhi | Mchana |
|---|---|
| Mtoto wa kike: Wakia mama | Mtoto wa kike: Malao mama |
| Mama: Etoo | Mama: Etoo |
| Mtoto: Etoo | Mtoto: Etoo |
| Mama: Haika | Mama: Haika |

Mtoto wa kiume hutoa salamu sawa na yule wa kike wakati wa asubuhi, lakini mchana salamu hizo hubadilika na kuwa 'Sobhai mama' na mama hujibu 'Hebha'.

d) Mvulana au kijana wa kiume aliyepashwa tohara na mama mzazi au mwanamke aliye rika moja na mamaye:

| Asubuhi | Mchana |
|---|---|
| Mvulana: Iya wakia | Mvulana: Iya mborini |
| Mama: Eapaee | Mama: Eapaee |
| Mvulana: Eiyaee | Mvulana: Eiyaee |
| Mama: Haika papa | Mama: Haika papa |

Mama kwa mvulana au kijana aliyepashwa tohara:

| Asubuhi | Mchana |
|---|---|
| Mama: Papa wakiae | Mama: Papa tasinyi/ Papa bhoroapa |
| Mvulana: Eiyaee | Mvulana: Eiyaee |
| Mama: Ewabhoo | Mama: Epapa/ Ewabhoo |

Mvulana: Haika Iya

Mvulana: Haika Iya.

e) Msichana mkubwa kwa baba yake au mwanamume aliye rika na babaye:

Asubuhi
Msichana: Wakia bhakuo
Baba: Wakia Iyaee
Msichana: Ewabhoo
Baba: Haika Iya.

Mchana
Msichana: Tasinyi bhakuo
Baba: Mborini Iyaee
Msichana: Ewabhoo
Baba: Haika Iya.

Baba kwa msichana:

Asubuhi
Baba: Bhakuo wakia
Msichana: Ewabhoo
Baba: Eiyaee
Msichana: Haika

Mchana
Baba: Bhakuo Mborini
Msichana: Ewabhoo
Baba: Eiyaee
Msichana: Haika

f) Mvulana au Kijana aliyepashwa tohara kwa baba yake au rika la baba yake:

Asubuhi
Mvulana: Bhakuo wakia
Baba: Eabhaee
Mvulana: Eabha
Baba: Haika abha

Mchana
Mvulana: Bhakuo sobhai
Baba: Hebha

g) Mtoto wa kike akiwa na umri mdogo humsalimia baba yake au mwanamume wa rika la babake sawa na yule wa kiume asubuhi na mchana:

Asubuhi:
Mtoto: Wakia papa
Baba: Etoo
Mtoto: Etoo
Baba: Haika.

Mchana:
Mtoto: Sobhai papa
Baba: Hebha

Salamu hizo (g) hapo juu pia hutumiwa kwa watu wazima walio na umri sawa bila kutaja 'mama' au 'papa' kama ilivyoonyeshwa. Tofauti ni kwamba maamkuzi ya 'sobhai' ni ya kuamkua wanaume pekee. Mwanamume anaweza kumwamkua mwanamume mwenzake, msichana au mwanamke kwa kutumia salamu hii. Msichana au mwanamke hawezi

kumwamkua msichana au mwanamke mwingine kwa kutumia salamu hiyo ya 'sobhai'. Kadhalika, mwanamume au mvulana hawezi kumwamkua mwenziwe kwa kutumia salamu 'malao' ambayo hutumiwa miongoni mwa umma wa kike pekee.

Zipo pia salamu zingine za jumla ambazo hazina masharti bali huhusisha wanaume kwa wanawake wanaosalimiwa pamoja. Kwa mfano, msalimiaji ambaye kwa kawaida katika salamu hizi huwa ni mwanamume au kijana wa kiume huweza kuzitumia. Salamu za asubuhi huweza kuwa za jumla zikawahusisha wanaume kwa wanawake, nazo zile za mchana zikawatenganisha. Hizi ni kama zifuatazo:

Asubuhi

Msalimiaji: Bhaghosi na bhacheku, malokio

(mabwana na mabibi mmeamkaje?)

Mabwana:Ee abha

Mabibi: Ee papae

Mchana

Msalimiaji: (kwa mabwana) Malomsi

Mabwana: Ee abhae

Msalimiaji: Ee abha

Mabwana: Haika abha.

Msalimiaji: (kwa mabibi) Bhacheku mighunda

Mabibi: Ee papae

Msalimiaji: Ee iyo

Mabibi: Haika papa.

Katika kukamilisha sehemu hii, nitaje kwamba heshima katika maamkuzi ni jambo linalozingatiwa katika jamii hii. Heshima ya mtu huweza kupimwa kutokana na jinsi anavyosalimia wale waliomzidi umri au hata hadhi katika jamii. Aidha, kupeana mkono kwa wawili wanaosalimiana ni jambo murua kabisa. Ishara hii hubainika sana katika utamaduni wa Wataveta. Mtu anayempita mwingine bila salamu huchukuliwa kama mkosa adabu. Watu hawapitani kama wanyama hasa wale waishio mashinani au vijijini katika mila za Kiafrika kwani maamkuzi ni jambo linalozingatiwa katika jamii nyingi barani.

## 7.0 Vyakula, Mboga na Matunda ya Kiasili (*Bhijo*)

**7.1 Vyakula:** Taveta ni nchi ambayo tangu zamani hukuza vyakula mbalimbali, yakiwemo matunda na mboga. Kutokana na udongo wenye rutuba, aina mbalimbali za vyakula hukuzwa katika eneo hili, vingine vikiwa ni vya tangu jadi. Vyakula vya kwanza vya Mtaveta ni ndizi (*madio*), mbaazi (*shughu*), maharagwe (*makabhirondo*), kunde (*mbojo*), mahindi (*mahemba*) pamoja na aina nyingine kubwa mno ya maharagwe meupe (*mangwasha*). Katika vyakula vyote hivi, chakula ambacho Mtaveta anaweza kusema ndicho kinachomsitiri zaidi ni ndizi. Kuna aina kadha za ndizi zinazokuzwa katika eneo hili. Kutokana na shughuli za kibiashara, Wataveta sasa wameanza kuacha aina za ndizi walizokuza zamani na kushikilia zile zinazovutia kifedha. Biashara ya aina fulani za ndizi ambayo sasa imekita Taveta huenda ikapoteza kabisa ndizi za kiasili zilizokuzwa tangu jadi. Ndizi za kiasili ni pamoja na *Mkojozi, Itendera, Idio Ingundu* (huitwa pia kiganda na inasemekana aina hii ya ndizi ilitoka Uganda), *Kisukari kijewa* (aina ya ndizi za kisukari zenye weupe fulani) pamoja na *Indiji* (matoke). Nimetumia majina haya ya kiasili kwa sababu ni vigumu kupata msamiati muafaka unaoweza kueleza aina hizi za ndizi kwa Kiswahili.

Katika sehemu hii, vyakula, mboga na matunda mbalimbali yamefafanuliwa, yakiwemo mapishi ya vyakula mbalimbali. Hii haimaanishi kwamba kila aina ya chakula, mboga au matunda imetajwa hapa. Huenda kuna vingine ambavyo havikushughulikiwa kutokana pia na wingi wa vyakula hivyo. Kwa hivyo, vilivyoshughulikiwa hapa ni baadhi tu ya vile vinavyojulikana na kutambulika kwa urahisi. Tuelewe pia kwamba baadhi ya mapishi yamebadilika hivi kwamba kuna njia nyingi na tofauti za kutayarisha vyakula siku hizi. Mapishi yaliyogusiwa humu ni yale ya kiasili. Huenda kuna baadhi ya vyakula vya kiasili ambavyo havitumiwi au hata kupikwa hii leo, lakini kuna umuhimu wa kuvihifadhi pamoja na njia za kuvitayarisha. Haya ni muhimu kwa vizazi vijavyo.

**i) Ndizi:** Kama nilivyotaja, kuna aina kadha za ndizi, zingine hupikwa kama vile ndizi za kinguruwe, mshale, mkojozi na matoke (*mandiji*), ilhali zingine huivishwa na kuliwa kama matunda. Mapishi pia huwa ya aina tofauti. Zile zinazopikwa huweza kumenywa, kukatwakatwa, kuoshwa na kutiwa chunguni au ndani ya sufuria. Samaki (*nguluma*)

waliokaushwa au vipande vya nyama zilizokaushwa (*bhikomomo*) pia huwekwa ndani na chumvi kutiwa. Jani bichi la mgomba (*ijitu/ masharu*) ndilo hutumiwa kufunikia chakula kikiwa motoni. Mafuta aina ya samli huweza kutiwa ndani chakula kinapoiva. Chakula kikiiva, wale samaki au nyama hutolewa na kuwekwa kando kisha ndizi zikapakuliwa kando. Wakati mwingine mchuzi wa samaki au nyama hutayarishwa na kuliwa kwa kutumia ndizi. Chakula kingine cha ndizi kinachopikwa ni ***kishumba.*** Maharagwe hupikwa hadi kuiva kisha vipande vidogo vidogo vya ndizi hasa aina ya mshale au mkojozi hutiwa ndani na magadi ya kiasili (*m'bala*) kumiminiwa kidogo. Chakula kikiiva hutiwa samli kisha kupondwapondwa hadi kuwa kigumu kidogo. Hiki huwa tayari kuliwa. Kuna *kishumba* pia kinachotengezwa kwa muhogo badala ya ndizi au mahindi, ambacho huweza kuchanganywa na maharagwe, kunde, choroko au mbaazi.

Ndizi pia hutumiwa kupika chakula kiitwacho ***Kimberere.*** Maharagwe, choroko, mbaazi au kunde hupikwa hadi kuiva. Halafu vipande vidogo vidogo vya ndizi hasa aina ya mkojozi au mshale hutiwa ndani vikapikwa hadi kuiva. Chakula hiki huwekwa pia magadi na chumvi. Kinapoiva hutiwa samli. Kisha hupekechwa kwa kutumia pekecho ambacho ni kifaa cha kiasili chenye ncha tatu (*kibharibhari*). Pekecho hutolewa kutoka katika aina ya mti uitwao kwa Kitaveta *m'bharibhari.* Mchanganyiko huo hupekechwa huku maji yakiongezwa hadi kuwa rojorojo ambalo mtu huweza kunywa kama uji. Chakula kingine kinachotumia ndizi ni ***Kibulu.*** Vipande vya ndizi hasa za mkojozi au mshale hukatwa vidogo vidogo na kupikwa hadi kuiva. Ndizi mbivu huweza pia kuchanganywa wakati chakula kinapoendelea kuiva ili chakula kiwe kitamu zaidi. Magadi hutiwa kikiwa bado motoni. Kikishaiva, hupekechwa hadi kiwe laini. Kisha huwekwa maziwa ya mtindi au maziwa mabivu (maziwa lala) na kuchanganywa vizuri. Mchanganyiko huu sasa huwa tayari kunywewa kama uji. Chakula kinachokaribiana na hiki ni ***Kideri*** ambacho pia hupikwa kwa njia hii na huwekwa ndizi mbivu. Kisha hupekechwa huku kikiongezwa maji hadi kuwa laini na kunywewa pia kama uji.

Aidha, kuna ***Mtingitingi*** ambacho pia ni chakula kinachotengenezwa kwa njia hiyo lakini huwekwa magadi na ndizi huwa zimeiva kidogo bali sio mbichi. Kisha hupekechwa hadi kukaribia kuwa kama uji. Mchangan-

yiko huu hauwekwi maziwa. Kuna aina nyingine ya chakula inayopikwa kama *kibulu* lakini hiki kupikwa kwa kutumia mahindi yaliyokobolewa pamoja na ndizi. Mahindi hupikwa hadi kuiva kisha hutiwa vipande vidogo vidogo vya ndizi. Mchanganyiko unapoiva, hupekechwa huku ukiwekwa maziwa ya mtindi hadi ukawa kama uji mzito. Chakula hiki huitwa ***Kibulu cha mahemba.*** Katika jamii hii pia, ng'ombe akizaa, yale maziwa ya kwanza (*dang'a*) ambayo hukamwa kwa siku nne hivi, huchachuliwa ndani ya kibuyu. Ndizi aina ya mshale ndizo zinazotumiwa kupika chakula hiki. Vipande vidogo vidogo hupikwa hadi kuiva. Kisha hupekechwa kwa kutumia maziwa hayo hadi kuwa kama uji. Hiki huitwa ***Kibulu cha dang'a*** na kwa kawaida zamani wavulana ndio waliokunywa mchanganyiko huu. Haikubainika wazi kwa nini iwe ni wavulana peke yao.

Chakula kingine kilichotumia ndizi ni ***Mshumbu.*** Chakula hiki ni nadra sana kutayarishwa siku hizi. Zamani kilipikwa hasa wakati wa njaa. Ndizi zilizokatwa vipande zilichanganywa na majani ya kunde au mtango. Kikiwa motoni pia kilitiwa magadi na chumvi. Kilipoiva, kilipondwapondwa kama vile *kishumba* na kuliwa. Chakula kingine kinachotumia ndizi ni ugali wa makopa unaoitwa ***Bhughai bhwa makafi.*** Ndizi za aina yoyote humenywa na kukaushwa juani. Kisha hutwangwa kwa mche na kinu ili kuchunga unga ambao huitwa unga wa makopa. Unga huu hutumiwa kupika ugali wa kiasili ambao hutumiwa hadi leo katika jamii hii. Ugali huliwa kwa mchuzi wa aina yoyote. Aghalabu zamani watu walitumia aina ya mboga yenye harufu kali (*lufuriani*) ambayo ilitwangwa kwa kinu na kuchanganywa na maji kidogo. Kisha mkorogo huo ulichujwa na kuchanganywa na mchuzi wa kawaida. Aina hii ya mboga hutumiwa na wenyeji wachache hii leo kutokana na harufu yake kali. Inaaminika kwamba mboga hii pia ni dawa ya tumbo.

**ii) Mahindi:** Tangu azali, Wataveta wamekuza mmea wa muhindi ambao mazao yake yana aina mbalimbali za mapishi. Nitagusia vyakula vichache tu vinavyopikwa kutokana na mahindi. Zamani watu walisaga mahindi kwa kutumia mawe yaliyoundwa mviringo ili kupata unga, lakini siku hizi kuna mashine zinazosaga hata kukoboa mahindi. Chakula cha kawaida ambacho jamii nyingi nchini Kenya hula ni ugali wa mahindi ambao huitwa ***Bhughai bhwa mahemba.*** Ugali au sima huliwa kwa kutumia

vitoweo mbalimbali kama vile mchuzi wa samaki au nyama, mboga za majani au pia maharagwe, kunde, choroko, mbaazi, na kadhalika. Unga wa mahindi pia hupikwa uji (***Mswa***) ambao unaweza kutiwa maziwa ya mtindi, sukari, ukwaju, ndimu au limau. Mahindi yaliyokobolewa pia huweza kuchemshwa hadi kuiva. Kisha huchanganywa na maziwa ya mtindi na kusongwa. Aina hii ya chakula huitwa ***Malukira*** na huliwa vivyo hivyo yalivyo hadi leo. Mahindi pia yaliyokobolewa huweza kutwangwa hadi kuwa chengachenga mfano wa mchele na hizi hupikwa hadi kuiva. Kisha hupekechwa na kuwa laini. Maziwa hasa ya mtindi hutiwa katika 'uji' huo ambao huitwa ***Kiibhirwa.*** Nayo mahindi ambayo hayajakomaa hupukusuliwa na kutwangwa kwa kinu. Kisha hukamuliwa na kupata maji yake ambayo huwa uji uji hivi. Haya huwekwa yakakaa muda wa siku moja na baadaye hupikwa uji unaoitwa ***Usho.*** Uji huu huweza kuwekwa ndani ya nyungu ili uwe baridi vizuri, ukakaa siku kadha huku watu wakinywa. Uji huu husaidia wazee wakati wa jua kali kwani huwa kitulizo kizuri kwa wenye kiu.

Aidha, mahindi ambayo bado hayajakomaa huchemshwa yakiwa na maganda na kutiwa magadi. Yakiiva hutolewa maganda na kuliwa jinsi yalivyo. Chakula hiki huitwa ***Mahemba ma mti.*** Nayo mahindi yaliyokauka huchemshwa yakatiwa magadi hadi kuiva kabisa. Kisha huminwa maji, yakatiwa chumvi na kuliwa. Chakula hiki huitwa ***Ndutu*** na mtu huweza kuyala mahindi hayo kwa chai au maziwa ya mtindi. Chakula kingine kinachopikwa kwa kutumia mahindi ni ***Kidughushu.*** Chakula hiki hutayarishwa kwa kutumia mahindi hasa yale mabichi. Haya hupikwa yakachanganywa na majani ya kunde au majani ya mtango. Mchanganyiko huu huwekwa chumvi pia. Ukishaiva hupondwa kama *kishumba* na kuliwa jinsi ulivyo. Inaaminika kwamba chakula hiki hasa kilitumiwa wakati wa njaa na hakitumiwi sana siku hizi.

**iii) Viazi na Vyakula vingine vya mizizi:** Kuna aina mbili za viazi. Kuna viazi vitamu ambavyo huitwa ***Ngumba*** ambavyo huchemshwa pamoja na maganda kisha vikiiva huambuliwa na kuliwa. Vingine ni viazi vya kawaida au viazi mviringo ambavyo hujulikana kama ***Bhiazi bhya kizungu*** au ***Ngumba ja kizungu*** vilivyoingizwa nchini baadaye na ambavyo hutumiwa pia katika mapishi mbalimbali. Yapo pia maduma ambayo huitwa ***Maombo.*** Mmea huu ulikuzwa tangu zamani na jamii

hii. Kwa kawaida humenywa na kuchemshwa au pia kupikwa pamoja na ndizi. Huweza kutumiwa kwa kitoweo cha mchuzi wa nyama au samaki. Aina nyingine ya vyakula vya mizizi ni ***Mafore.*** Hii ni aina ya viazi vikuu ambavyo vilitumiwa zamani lakini siku hizi havikuzwi na kutumiwa sana kama ilivyokuwa zamani. Chakula hiki hupikwa kwa kuchemshwa kama maduma na huliwa kwa kitoweo cha mchuzi wa nyama au samaki.

**iv) Muhogo:** Mmea huu umekuwepo Taveta kwa muda mrefu na haijulikani hasa ulitoka sehemu gani. Hata hivyo, muhogo ni chakula muhimu katika jamii hii na mmea huu hupandwa kwa wingi hasa kwa sababu hustahimili ukame. Kwa kawaida muhogo (***Manga***) huchemshwa, wakati mwingine kwa kutumia tui la nazi. Huweza kutumiwa kwa chai kama kiamsha kinywa au hata kuliwa kwa kutumia kitoweo chochote. Majani ya muhogo (***kisambu***) pia hutumiwa kama mboga. Aghalabu muhogo huweza kukaushwa juani kisha kusagwa unga. Unga huu hutumiwa kupika sima au ugali ambao kwa Kitaveta huitwa ***Bhughai bhwa makafi ma manga.*** Wakati mwingine pia unga wa muhogo huweza kuchanganywa na unga wa ndizi ukatumiwa kupikia ugali.

**v) Matango:** Mmea wa mtango hukuzwa kwa wingi Taveta. Matango ambayo huitwa ***Masuji*** ni chakula kinachotumiwa na watu wazima pamoja na watoto. Kwa kawaida huchemshwa na kuliwa bila chcochote au pia huweza kuchanganywa na ndizi na kupikwa pamoja. Majani ya mtango pia ni mboga muhimu ambayo hutumiwa na watu kwa wingi kama kitoweo. Chakula kiitwacho ***kishumba*** pia kinaweza kutengenezwa kwa kutumia matango badala ya ndizi.

**vi) Maharagwe na jamii Kunde**

Maharagwe, kunde, choroko, fiwi au mbaazi huweza kupikwa na kuliwa bila kutumiwa au kuchanganywa pamoja na chakula kingine au pia kuliwa kama kitoweo. Maharagwe au mbaazi huchemshwa hadi kuiva. Kisha maji yaliyopikia humiminwa na mafuta aina ya samli pamoja na chumvi kuwekwa. Chakula cha aina hii huliwa bila kingine chochote na huitwa ***Buha.*** Aidha, maharagwe, mbaazi, choroko, au kunde (***Mbojo***) huweza pia kutumiwa kama kitoweo. Vyakula hivi vinapopikwa na kutumiwa kama kitoweo huitwa ***Mkurugho.***

**7.2 Mboga:** Taveta ni nchi ambayo tangu zamani imekuwa ikizalisha aina mbalimbali za mboga. Miongoni mwa mboga za kiasili ni pamoja na mchicha (***Ujaka/lujaka***), majani ya kunde (***Mshunga***), mwangane au *chinsaga* (*Njoghwe*) majani ya muhogo au kisamvu (***Kisambu***) na uyoga (***Bhichogha***). Aina zingine za mboga za kiasili kwa majina ya kiasili ni kama vile ***Mrowe, Lufuriani, Mlenda, Kirubharubha*** (hii ni mboga kali sana ambayo huliwa kwa ugali hasa wa mahindi), ***Iduda la zeghe, Kinaghire, Mkawe, mbirimbiri, Bamia*** na kadhalika. Mboga hizi bado hutumiwa kwa wingi na jamii hii.

Kutokana na mwingiliano wa kiuchumi, kijamii na kibiashara, aina zingine za mboga ambazo hutumiwa na jamii hii na ambazo hatuwezi kusema ni za kiasili ni pamoja na kabeji, spinachi, sukumawiki, karoti, na kadhalika.

**7.3 Samaki:** Taveta ni nchi ambayo ina wingi wa samaki. Samaki hawa ni wa aina mbalimbali na huchangia katika kunadhifisha afya ya wenyeji kwani hupatikana kwa urahisi kwenye mito na maziwa. Kwa mfano, Ziwa la Jipe huzalisha samaki aina ya kambare (***Nguluma nyiru***) ilhali Ziwa la Chala huzalisha samaki hasa aina ya perege (***mambaria***).

**7.4 Matunda:** Taveta ni nchi inayokuza takriban karibu kila aina ya matunda. Ijapokuwa siku hizi aina nyingi za matunda ambazo hazikuwa za kiasili hukuzwa, bado kuna matunda ambayo tangu zamani yamekuwa yakitumiwa na wenyeji. Kuna mimea na miti ya matunda ambayo huota yenyewe bila kupandwa katika sehemu nyingi za Taveta na wenyeji wamekuwa wakiyatumia matunda hayo tangu zamani. Hata hivyo, ni jambo la kusikitisha kuona kwamba hakuna juhudi zozote zinazofanywa hasa na wenyeji kuhifadhi mimea na miti ya matunda ya kiasili. Ukataji wa misitu ili kupisha kilimo cha vyakula mbalimbali kumechangia pia kupotea kwa miti na mimea ya kiasili iliyozaa matunda. Kuna matunda ya kiasili ambayo hivi sasa hayawezi kupatikana. Kwa hivyo, ipo haja ya kuhifadhi mimea na miti ya matunda ya kiasili kwa manufaa ya vizazi vijavyo. Hili lisipofanywa, basi aina hizo za matunda zitasalia kuwa kumbukumbu katika masimulizi ya watu. Baadhi ya matunda ya kiasili yaliyopatikana au yanayopatikana katika eneo hili ni kama yafuatayo:

***i) Nguyu:*** Matunda haya huitwa kuyu nayo hupatikana katika mti uitwao mkuyu (*mkuu*). Mti huu hujiotea wenyewe hasa katika sehemu zilizo kando kando ya mito.

***ii) Mbilimbili:*** Matunda haya ni jamii ya mbirimbi na hupatikana katika mti uitwao kwa Kitaveta *M'mbilimbili.* Mti huu hujiotea wenyewe, na hivi sasa ni vigumu kupatikana.

***iii) Mang'ong'o***: Matunda yanayotokana na mti mkubwa wenye majani makubwa uitwao kwa Kitaveta *Mng'ong'o.* Matunda haya huwa na kokwa ngumu ndani ambayo pia huweza kupasuliwa na nyama laini iliyo ndani huliwa hasa na watoto. Mti huu haupatikani kwa urahisi Taveta na hujiotea wenyewe bila kupandwa.

***iv) Makoma:*** Makoma hupatikana kutoka katika mti jamii ya mnazi naoitwa mkoma. Mti huu huzaa matunda yaitwayo makoma. Hupatikana katika sehemu kame. Tangu zamani makoma yaliliwa na watoto au hata watu wazima nyakati za njaa. Siku hizi ni nadra kuona watoto wakila matunda haya. Mikoma haipandwi kama minazi bali huota yenyewe. Imesalia michache sana katika sehemu hii kutokana na mapanuzi ya ardhi kwa shughuli za kilimo.

***v) Mazumura***: Mti unaozaa matunda haya umekuwepo katika eneo hili tangu zamani. Huitwa kwa Kiswahili mkwaju (mzumura) na huzaa matunda ambayo aghalabu jamii zingine huyatumia kutengeneza kinywaji au hata kutia katika chakula (ukwaju). Matunda haya hadi leo huliwa na watoto katika jamii ya Wataveta. Sio kawaida kuona watu wazima wakichuma matunda haya ili kuyatumia, lakini wengine huyachuma na kuyauza sokoni. Aidha, miti ya aina hii haimilikiwi na watu binafsi kutokana na hali kwamba hujiotea yenyewe msituni.

***vi) Ndaraha***: Haya ni matunda ya msimu kama yalivyo matunda mengi katika eneo la Taveta. Mti unaozaa matunda haya huitwa *mndaraha.* Mti huu ni mkubwa na huzaa matunda madogo madogo mekundu ambayo ndani yake huwa na kokwa laini. Hupendwa sana na watu, wakubwa kwa wadogo. Miti hii sasa imeanza kuadimika kwani haipatikani tena kwa wingi kama zamani.

***vii) Ndondosho***: Mti huu wa kiasili unaozaa matunda haya huitwa *mndondosho.* Mti huu ni nadra sana kupatikana siku hizi. Huzaa matunda matamu sana ambayo aghalabu zamani yalikuwa yakiliwa na watoto hasa wakiwa machungani.

***viii) Zambarau*:** Matunda haya hutokana na mti mkubwa ambao huota katika sehemu zenye unyevu. Haijulikani kama mbegu za mti huu ziliLetwa kutoka wapi, lakini aghalabu hukuzwa katika mashamba ya watu binafsi. Matunda ya mzambarau hupatikana pia katika sehemu zingine nchini Kenya. Matunda haya ni madogo yenye rangi ya zambarau.

***ix) Malung'oswa*:** Miti inayozaa matunda haya hupatikana kwa wingi Taveta na huota mahali popote hasa katika sehemu za nyika. Kwa kawaida matunda ya *mling'oswa* huliwa na mifugo kama vile mbuzi lakini pia kama ilivyo miti mingi ya matunda mwitu inayomea katika sehemu hii, watoto ndio hula matunda hayo. Kwa mfano, watoto huweza hata kula matunda ya michongoma ambayo huota kwa wingi katika eneo hili.

***x) Malutungu:*** Matunda ya mwituni ambayo hasa yaliliwa na watoto wakiwa machungani. Matunda haya ni nadra sana kupatikana katika eneo hili.

***xi) Mabhungo*:** Matunda ya kiasili ambayo hujulikana kwa Kiswahili kama mabungo. Hutokana na mmea unaotambaa juu ya miti na mimea mingine na unaozaa matunda yenye umbo la mviringo mfano wa limau lenye rangi ya chungwa. Mmea huu huota katika sehemu zenye unyevu hasa kando kando ya mito. Matunda ya mmea huu hupatikana kwa nadra siku hizi.

**ii) Aina nyinginezo za matunda:** Kuna matunda mengine ambayo hayatokani na miti bali hupatikana katika vichaka au pori. Zamani kulikuwa na matunda yaliyotokana na miti au mimea mifupi mifupi iliyojiotea vichakani na ambayo ilizaa matunda yaliyoliwa na watoto, hasa pale walipokuwa machungani. Matunda hayo yalifikiwa kwa urahisi na watoto kwani miti au mimea hiyo haikuwa mirefu. Mifano michache ya matunda haya ambayo sasa hayapatikani kwa urahisi kutokana na mabadiliko ya mazingira na hali ya hewa ni kama vile ***Mwangula.*** Haya ni matunda madogo madogo yenye ganda gumu kama ukwaju lakini ndani kuna kokwa ndogo za manjano ambazo humumunywa. Matunda mengine ambayo yalipendwa sana kuliwa na watu wazima wakiwemo watoto ni ***Ndulu.*** Haya yalipatikana katika sehemu zeye unyevu na maji mengi, na yalitokana na mimea inayokaribiana na ile ya maduma. Matunda haya yana umbo refu kidogo, mekundu na ndani kuna nyama

nyeupe iliyosheheni kokwa ndogo ndogo nyeusi. Haya pia ni nadra sana kupatikana siku hizi. ***Miemba*** ni matunda madogo madogo ya manjano yenye maganda magumu na yanayotokana na mti uitwao kwa Kitaveta *muemba.* Huota porini na aghalabu matunda yake huliwa na watoto. Matunda haya pia hayapatikani kwa urahisi siku hizi. Aidha, kuna matunda yanayoitwa ***Daria*** ambayo pia hutokana na mti uitwao *mdaria.* Miti ya matunda haya na mingine mingi haipo tena siku hizi kutokana na mabadiliko sio tu ya kimazingira bali pia hali ya anga na uhamiaji wa watu katika sehemu nyingi za eneo hili.

Mbali na miti hii ya matunda ya kiasili iliyoota bila kupandwa, kuna aina mbalimbali za miti ya matunda ambayo hukuzwa Taveta. Miti hii sio ya kiasili bali ililetwa kutoka katika maeneo mengine. Matunda ya miti hiyo ni kama vile ndimu, malimau, machungwa, maembe, mafenesi, mananasi, mapapai, madanzi, maparachichi, karakara, mastafeli na mapera, miongoni mwa mengine. Miti ya matunda haya hustawi vizuri katika ardhi ya Taveta hasa kutokana na wingi wa rutuba, na huuzwa kwa wingi katika miji iliyo karibu kama vile Voi na Mombasa.

## 8.0 Pombe za Kiasili (*Mawa)*

Katika sehemu zilizotangulia, nimejaribu kuonyesha jinsi pombe za kiasili zilivyokuwa muhimu katika jamii hii. Pombe za kiasili zilitumiwa katika matambiko na sherehe mbalimbali. Zilitumiwa pia kama vigezo vya utoaji wa mahari pamoja na upatilizaji wa adhabu. Aidha, pombe za kiasili zilinywewa kwa masharti. Hazikutumiwa kiholela kama inavyobainika siku hizi. Mtu alihitaji kutimiza umri fulani ili aweze kujumuika na wengine kunywa pombe. Katika sehemu hii basi, nimeeleza kwa ufupi aina mbalimbali za pombe za kienyeji zilizotumiwa na zinazotumiwa hivi leo.

## 8.1 Aina za Pombe

***1. Njashi*** – Pombe hii hutengenezwa kutokana na maji ya miwa. Kwa hivyo ni pombe ya miwa (*mawa ma mighubha*). Wataveta hukuza miwa kwa wingi na zamani walitumia miwa hii kutengeneza aina hii ya pombe. Miwa husagwa kwa mashine (zamani walitumia teknolojia ya kiasili

ambapo watu wawili waliifinya miwa hiyo kwa kuizungushazungusha katikati ya magogo ya miti. Yale maji yake (*kilelwa*) huongezewa maji kidogo na kutiwa ndani ya mtungi (aina ya nyungu kubwa) pamoja na miratina (*bhisha*) ili pombe iweze kuchachuka haraka. Siku ya tatu pombe huwa tayari. Ile miratina hukamuliwa na kileo hicho huwa tayari kutumiwa. Pombe hii hutumiwa na wote, wanaume kwa wanawake.

*2. **Mawa ma Zoke*** – Hili ni tembo la asali. Asali ikishakamuliwa kutoka katika masega huitwa '*lukengei'*. Asali hiyo huchanganywa na maji kisha kutiwa ndani ya mtungi. Miratina hutiwa ndani ili kulitia tembo hilo uchachu. Katika siku ya nne au hata ya saba pombe ya asali (*mawa ma zoke*) huwa tayari kutumiwa. Aina hii ya pombe huchukuliwa kuwa kinywaji cha heshima sana miongoni mwa jamii hii. Pombe hii ilitumiwa wakati wa sherehe kubwa kubwa na ilinywewa zaidi na wanaume. Wazee wa *Njama* pia walitumia pombe hii katika matambiko yao.

*3. **Nalu*** – *Hii ni pombe* inayotengenezwa kutokana na ndizi. Ndizi zilizoiva hasa aina ya ndizi ziitwazo '*matendera'*, 'kisukari kijewa', au *'mandiji'* hupikwa katika sufuria au nyungu kubwa hadi kuiva kabisa na kuleta rangi ya hudhurungi. Baada ya kuivishwa hutiwa ndani ya mitungi mingine ili zipoe. Siku ya pili (*msi wa kukama*) ndizi hizo huwa katika hali inayoitwa '*matobolwa'*. *Matobolwa* hayo hukamuliwa kwa kutumia aina ya nyasi zilizokauka zinazojulikana kwa Kitaveta kama '*king'ware'*. Miti hupangwa vizuri mfano wa kitanda halafu juu yake huwekwa majani mabichi ya mgomba (*majitu*). Ngozi ya ng'ombe iliyokauka na kusafishwa vizuri huwekwa chini ikiwa ndani ya shimo dogo lililochimbwa ili kukingia maji hayo (*kilelwa cha matobolwa)* ambayo hutiririka ndani ya mtungi. Maji yakijaa hutiwa ndani ya nyungu au mtungi mwingine. Hayahitaji kutiwa chachu bali hukaa mtungini hadi siku ya tatu. Hapo *nalu* huwa tayari kutumiwa. Pombe hii zamani ilitumiwa na watu wote, wanaume kwa wanawake. Hadi leo *nalu* hutengenezwa na kunywewa hasa wakati wa sherehe.

*4. **Matingasi*** – Katika utayarishaji wa pombe hii, wishwa wa mahindi (*makekeshwa*) huchanganywa na maji na kuchemshwa hadi kuwa kama uji. Kisha hutiwa ndani ya mtungi ili mchanganyiko huo upoe. Siku ya pili mchanganyiko huo huongezewa maji na kukamuliwa. Maji yanay-

opatikana hutiwa ndani ya mtungi pamoja na miratina ili kuwa chachu. Siku ya tatu pombe huwa tayari kutumiwa.

*5. **Mawa ma Maloti*** – Pombe ya aina hii hupatikana kutoka katika ugemaji wa miti aina ya mkoma. Majani ya mkoma (*machangara*) hugemwa pale ambapo tunda la mkoma huanza kuchipuza (*mkumburuju*) na maji ambayo hutoka mahali hapo hukingwa na kutiwa ndani ya nyungu au mitungi. Pombe huwa tayari kutumiwa siku ya pili. Hii leo pombe ya aina hii haitengenezwi kama ilivyokuwa zamani.

Katika aina hizi tano nilizoangazia, pombe ya asali (*mawa ma zoke*), pombe ya miwa (*njashi*) na pombe ya ndizi (*nalu*) ndizo hasa pombe za kiasili zilizotumiwa na jamii hii. Hizi aina zingine hasa *matingasi* hazikutumiwa sana hadi baadaye.

## 9.0 Silaha za Kivita za Kiasili (*Nareta*)

Wataveta ni jamii mojawapo iliyokuwa na silaha za kivita za kiasili kama zilivyokuwa jamii nyingi barani Afrika. Wataveta waliwajibika kutengeneza silaha na kujihami kutokana na uchokozi wa baadhi ya majirani zao. Aidha, jamii ya Wataveta ni miongoni mwa jamii zilizo na ukarimu mkubwa hasa kwa wageni. Hata hivyo, vitisho vya majirani walioinukia kuwa mahasimu wao kutokana na wizi wa mifugo ni baadhi ya sababu zilizopelekea watu kutengeneza na kutumia silaha ili kujilinda. Zifuatazo ni baadhi ya silaha walizotumia:

*i)* ***Ichumo*** (Fumo) – Aina ya mkuki uliokuwa na chembe cha ncha pana kilichotengenezwa kwa madini ya chuma. Sehemu iliyo refu kama ufito ilitengenezwa kwa mti.

*ii)* ***Muhandi*** (Sime) – Aina ya kisu kikubwa ambacho kilifutikwa kiunoni na wanaume kama njia moja ya kujihami.

*iii)* ***Bhuta na Mivwi*** (Uta na Mishale) – Silaha hizi zilitumiwa hasa na wawindaji au wachungaji. Mishale ilitengenezwa na kuwekwa sumu ambayo ingemuua adui itakapomfuma.

*iv)* ***Irungu*** (Rungu) - Silaha hii pia ilitumiwa na Wataveta kujikinga na adui. Hutumiwa kwa kushambulia kitu kilicho karibu.

v) ***Isibo*** (Fimbo nene) – Hii ni aina ya fimbo fupi na nene ambayo hutengenezwa kutoka kwa kipande cha mti. Hutumiwa kupiga kitu kilicho karibu pia.

vi) ***Ngao*** (Ngao) – Hutumiwa na jamii hii kujikinga na mishale au silaha nyingine yoyote.

vii) ***Iziaka*** (Podo) – Chombo kirefu na chembamba kilichotengenezwa kwa ngozi ya mnyama ambacho hutumiwa kuhifadhia mishale. Aghalabu hutundikwa mgongoni upande mmoja karibu na bega ili kurahisisha utoaji wa mishale.

Hizi ni baadhi ya silaha zilizotumiwa na jamii hii kujihami kutokana na mashambulizi ya mahasimu. Kama ilivyobainika hapo awali ni kwamba Wataveta walifuga mifugo. Kwa hivyo iliwabidi kujilinda ili kuhakikisha kwamba mifugo wao hawachukuliwi na adui na malisho ya mifugo wao hayavamiwi.

## 10.0 Vifaa vya Nyumbani na Matumizi (*Bhiiya*)

Hakuna jamii inayoishi ulimwenguni isiyokuwa na vifaa mbalimbali vya kutumia ili kuyaendeleza maisha. Kwa kadri jamii inavyokua na kuzalisha ala mbalimbali za kazi ndivyo inavyoendelea kupiga hatua za maendeleo kiteknolojia, kijamii na hata kiuchumi. Hivyo, kwa kadri miaka inavyosonga, ndivyo jamii inavyovumbua ala na vifaa mbalimbali vya kuirahisisishia kazi. Aidha, huendelea kuvumbua vifaa vipya kulingana na mahitaji yake huku ikiacha vya zamani au hata kuvirekebisha. Kama nilivyotangulia kutaja, jamii inayopakana na nyingine aghalabu huwa na urahisi wa kukopa vifaa au teknolojia ya uzalishaji mali kutoka kwa jamii jirani hasa iwapo jamii hii ina mfumo wa uzalishaji mali unaofanana. Kwa hivyo, si ajabu kuona kwamba baadhi ya vifaa vinavyovumbuliwa na jamii moja, vikaweza kutumiwa pia na jamii nyingine iliyo karibu. Katika muktadha huu basi, haiwezi kuthibitishwa kwa yakini kama vifaa vya nyumbani vinavyotumiwa na jamii ya Wataveta vilitokana na uvumbuzi wao asilia au vilitokana na ukuruba wao na jamii zingine, au hata kupitia mifanyiko ya kibiashara. Baadhi ya vifaa vya nyumbani vinavyotumiwa na jamii ya Wataveta ni kama hivi vilivyoainishwa hapa chini.

## 10.1 Mifano ya Vifaa vya Nyumbani

i) ***Mbongo*** (Sinia kubwa) – Hili ni sinia kubwa linalotengenezwa kutokana na mti. Hutumika kutilia chakula kinacholiwa na watu wengi.

ii) ***Mwanje*** (Bakuli ndogo) – Chombo hiki hutengenezwa pia kutokana na mti. Huweza kutumiwa kama bakuli au pia kama sahani iliyochimbika kidogo. Hutumiwa kunywea chakula cha maji maji kama vile uji, *kibulu,* (chakula kinachotengenezwa kutokana na ndizi), *mshombe* (aina ya supu), *mlaso* (mchanganyiko wa damu na maziwa), *kisisio,* (aina ya supu nyepesi), *mtingitingi,* (chakula kinachotengenezwa kutokana na ndizi), na kadhalika.

iii) ***Luko*** ( aina ya upawa) – Kifaa kama kijiko kikubwa na kirefu kilichotengenezwa kwa mti. Hutumiwa kukorogea au kuchotea mchuzi, mboga au vyakula vya maji maji. Vile vidogo hutumiwa kulia vyakula vinavyotokana na ndizi kama vile *kimberere, kibulu, kideri* au uji.

iv) ***Kitangu*** (Aina ya sahani) – Hii ni aina ya sahani inayotengenezwa kwa kutumia kamba za katani. Nyuzi hizo hufumwa kwa pamoja zikashikana bila kuacha nafasi. Hutumiwa kutilia vyakula vilivyopikwa kama vile ugali wa makopa, ugali wa mahindi au muhogo.

v) ***Nyungu*** – Hii ni nyungu ya kawaida ambayo hutengenezwa kwa udongo wa mfinyanzi. Kwa kawaida wanawake ndio hutengeneza vyungu na kuviremba kwa maumbo na mapambo mbalimbali. Vyombo hivi huweza kuwa na ukubwa tofauti pamoja na kutekeleza kazi tofauti. Kwa mfano, nyungu huweza kupikia vyakula kama vile *kishumba, ndutu, malukira,* au *mshombe.* Huweza pia kutumiwa kuhifadhia maji ya kunywa kwani huwa baridi yakiwa ndani ya chombo hiki. Nyungu hutumiwa katika jamii hii pia kuwekea au hata kuivisha pombe. Pia kuna ***kidende*** ambayo ni nyungu ndogo iliyo na mdomo mpana na isiyochimbika sana sehemu ya chini. Hutumiwa kupikia aina mbalimbali za mboga au hata mchuzi wa nyama au samaki.

vi) ***Kibho*** (Kibuyu) – Hutokana na mmea unaopandwa kwa wingi Taveta. Mmea huu wenye majani mapana kama ya mtango hutambaa na kuzaa matunda makubwa kama maboga ambayo hutengenezwa

vibuyu. Katika jamii hii, vibuyu hutumiwa kuhifadhia maziwa ili yachachuke, kuhifadhia pombe au hata mbegu.

*vii)* ***Kibharibhari*** (pekecho) – Hutumiwa kupekechea vyakula na hukatwa kutoka katika aina ya mti unaoitwa '*m'bharibhari*' ambao matawi yake huwa na ncha tatu. Mifano ya vyakula vinavyopekechwa ni kama *kimberere, mkurugho, kibulu,* na kadhalika.

*viii)* ***Kizembe*** – Hiki ni chombo kinachotengenezwa kwa ngozi na aghalabu hutumiwa kuhifadhia asali.

*ix)* ***Mtiko*** (Mwiko) – Huu hutengenezwa kwa mti na hutumiwa kukorogea vyakula au kusongea vyakula kama vile *kishumba* au ugali.

*x)* ***Kahandi*** (Kisu) – hutumiwa kukatia vitu, kuchinjia kuku au wanyama kama vile mbuzi.

*xi)* ***Shaghi*** ( Boi) – Kifaa hiki hutokana na mti. Kwa kawaida hutolewa kwenye tawi la mti ambalo lina ncha mbili. Hutumiwa kushikilia chungu au sufuria wakati wa kupika ili ikae vizuri katika mafiga.

*xii)* ***Lungo*** (ungo) – Kifaa hiki cha kiasili hutumiwa kupepeta mahindi, mpunga, mawele na kadhalika, baada ya kutwanga. Hutumiwa pia kudondoa taka kutoka kwenye mboga, ndume kutoka kwenye mchele au vijiwe kutoka kwenye aina mbalimbali za nafaka.

*xiii)* ***Kitwi na Msi*** (kinu na mchi) – Vifaa hiki hutumiwa kutwangia vyakula kama vile mahindi, makopa, mpunga, wimbi, na kadhalika.

*xiv)* ***Mbuta*** (jungu) – Ni aina ya nyungu kubwa ya debe moja au madebe mawili ambayo hutumika kutengenezea au kuivisha tembo la kiasili.

*xv)* ***Irighwa*** (jungu kubwa) – Hili ni jungu la madebe matano na kuendelea. Ni kubwa kuliko *mbuta* na hutumiwa pia kutengenezea au kuivisha tembo la kiasili.

*xvi)* ***Kichumbi*** (kiti au kigoda)- Kifaa cha kukalia.

Vifaa ambavyo hutumiwa hadi leo kulimia ni kama vile majembe (***Maghembe***). Hasa kuna kijembe kidogo cha kiasili kinachotumiwa kupanda mbegu au kupalilia kama vile maharagwe na kunde. Hiki huwa na mpini mdogo na mtu anapokitumia hubidi kuinama sana, tofauti na jembe la kawaida. Aidha, majembe makubwa hutumiwa kulimia au hata kupalilia vyakula shambani. Shoka (**Isoka**) pia hutumiwa kuchanjia kuni au kukata miti ilhali mundu (***Mundo***) hutumiwa kukatia ng'ombe au mbuzi majani au nyasi. Wataveta wakiwa pia wafugaji hufunga mifugo

wao kengele shingoni ili kuwatambulisha, mbali na matumizi mengine ya alama za utambulisho ambayo huitwa '*malubhano*'. Kengele hii hujulikana kama ***M'manga*** na husaidia kumtambua ng'ombe hasa aliyepotea au hata mahali aliko kutokana na mlio wa kengele. '*Malubhano*'au alama za utambulisho wa mifugo hutiwa kulingana na mbari za Kitaveta. Kwa mfano, alama za utambulisho za Bhamnene Bhamanyi ni tofauti na zile za Bharutu Bhashomi. Alama hizi pia husaidia katika kuwatambua mifugo wao. Alama huwekwa kwa kutumia vyuma vya moto vyenye alama hizo mahsusi kuwachoma wanyama mwilini. Kwa kawaida alama hizi huonekana nyeusi na sio rahisi kutoka. Aidha, wanyama huweza pia kukatwa masikio kwa namna fulani ambayo itatambulisha ukoo au mbari fulani. Hii husaidia sana kuwapata wanyama walioibwa.

## 11.0 Dawa za Kiasili na Matibabu Mbalimbali (*Mizighi na Ndighita*)

Matumizi ya dawa za kiasili huchukuliwa kumaanisha zile njia za kutunza na kuhifadhi afya ambazo zimekuwa zikitumiwa kabla ya majilio ya dawa za kisasa. Kila jamii ina uasili wake ambao pia huhusisha matumizi ya dawa zake za kiasili. Hivyo, kila jamii ina shehena ya dawa zake za kiasili ambazo hutumia kutibu magonjwa. Dawa za kiasili hufungamanishwa na ujuzi, tajriba, desturi na imani za watu katika jamii mbalimbali. Dawa hizi zimehusishwa na tajriba za matibabu ya muda mrefu kiasi cha kwamba zimefungamanishwa na imani za jamii husika. Barani Afrika, dawa hizi zimekuwa zikitumiwa tangu azali. Kwa mfano, katika nchi ya Misri dawa za kiasili zimekuwa zikitumiwa kuponya aina mbalimbali za magonjwa tangu mwaka wa 1000 kabla ya majilio ya Masihi Yesu Kristo (1000 BC). Waaidha, inaaminika kwamba asilimia 80 ya watu katika bara la Afrika hutumia dawa za kiasili ili kuimarisha afya. Nitaje pia kwamba sio nchi za Kiafrika pekee ambazo hutumia dawa za kiasili. Hali ilivyo ni kwamba nchi nyingi ulimwenguni huthamini dawa hizi kwani huweza kutibu aina tofauti tofauti za magonjwa. Kwa mfano, inaaminika kwamba matibabu yanayotokana na mimea yamekuwepo ulimwenguni tangu miaka 5000 iliyopita, hasa katika nchi iliyojulikana kama Sumeria.

Mataifa yaliyostawi ulimwenguni pia hutumia dawa za kiasili. Kwa mfano, katika taifa la Uchina asilimia 30 hadi 60 ya Wachina hutumia

dawa za kiasili kutibu magonjwa mbalimbali (www.allcountries.org/health/traditional_medicine.html). Kwa kipindi kirefu sasa, dawa za kiasili zimekuwa zikithaminiwa kwa sababu huweza kutibu magonjwa ya aina nyingi. Katika jamii za ulimwengu, dawa hizi zimekuwa zikipokezwa kutoka kizazi kimoja hadi kingine kwa karne nyingi. Aidha, jamii mbalimbali zina waganga au madaktari wa kiasili ambao huaminika kuwa na ujuzi wa kutoa tiba za maradhi mbalimbali wakitumia dawa za kiasili. Siku hizi baadhi ya wataalamu hawa wa kienyeji huweza pia kuhusishwa katika kutafuta tiba hususan za maradhi yasiyoweza kutibika kwa urahisi. Hii ni tofauti na ilivyokuwa zamani ambapo madaktari hawa wa kienyeji waliwekwa katika kundi moja na wachawi au watu waliotumia nguvu za giza hasa kudhuru wengine. Kutokana na ithibati kuwa dawa za kiasili zinaweza kutunza na kuimarisha afya ya kimsingi, Shirika la Afya Ulimwenguni (*World Health Organization*) limeweka mikakati ya kuimarisha sera zinazotilia maanani dawa za kiasili. Shirika hili limechangia katika uimarishaji wa sera na utekelezaji wa mipango ya kuimarisha matumizi ya dawa za kiasili miongoni mwa mataifa ya ulimwengu ili kuimarisha afya. Mikakati hiyo pia inalenga kuzipa kipaumbele huduma za afya kupitia kwa matumizi ya dawa za kiasili zikiwemo pia zile za kawaida, yaani za kisasa au za 'kizungu'. Kwa mfano, mkakati muhimu uliowekwa hivi majuzi na Shirika hili ni ule wa kipindi cha miaka ya 2014-2023 (*The WHO Traditional Medicine Strategy 2014-2023*) ambao unadhamiria kuhakikisha kwamba matumizi ya dawa za kiasili yameimarishwa katika mataifa ya ulimwengu.

Katika jamii ya Wataveta pia, dawa za kiasili zimetumiwa tangu zamani kutibu aina mbalimbali za magonjwa. Zipo dawa zinazotumiwa miongoni mwa wanajamii, kwa mfano, kusafisha tumbo au pia kizazi, kufunga kizazi, kuzidisha maziwa kwa mzazi anayenyonyesha, hata kuzuia kichwa kuwanga. Aidha, kumekuwa na madaktari au waganga wa kiasili ambao wamekuwa wakitoa tiba za magonjwa mengi yanayosibu jamii kama ilivyo desturi katika jamii nyingi nchini. Sidhani kwamba kuna jamii ambayo haina kabisa dawa za kiasili ambazo huweza kutumiwa kutibu magonjwa au hali fulani ya kiafya. Miongoni mwa Wataveta, zipo aina nyingi za dawa zinazotumiwa kutibu lakini katika sehemu hii nimegusia chache tu kati yazo pamoja na hali za kiafya zinazoweza kuimarishwa kwa kutumia dawa hizo. Mifano ni kama hii ifuatayo:

Kuumwa na nyoka – Zipo dawa tofauti zinazotumiwa kwa mtu aliyeumwa na nyoka. Kwa mfano, kuna aina ya mti mfano wa mtambazi unaoitwa *Ibua* ambao mizizi yake hutumiwa kama tiba ya kuumwa na nyoka. Mizizi hutwangwa na kuchanganywa na maji kisha huchujwa na maji hayo akapewa kunywa mtu aliyeumwa na nyoka. Aina nyingine ya dawa hutokana na mti unaoitwa kwa Kitaveta *Msudubhuka* unaofanana na mti uitwao mswaki. Mti huu ambao kwa kawaida una majani yaliyokoza kijani kibichi, huwa na miiba mikali. Mizizi yake pamoja na majani huchanganywa na kupewa mgonjwa atafune huku akimeza maji yake. Aidha, mchanganyiko huo hupakwa pia pahali alipoumwa na nyoka.

Upo pia mti unaoitwa *M'bono* ambao hutumiwa katika matibabu ya aina hii. Majani machanga ya mti huu pamoja na mizizi yake hutafunwa na pia kuwekwa pahali mgonjwa alipoumwa. Endapo nyoka aina ya swila au *bili* (Kitaveta) atauawa, kichwa chake hutumiwa kama dawa ya nyoka. Kichwa hicho hukatwa kisha mbegu za *m'bono* hutiwa ndani. Kichwa hufukiwa udongoni na baadaye mbegu hizo huchipuza. Ikiwa *m'bono* huo utamea, utakuwa na hiyo sumu ya swila. Majani, mizizi na mbegu kutoka katika mti uliopandwa na kumea kwa njia hii huchanganywa na asali. Mtu akiumwa na nyoka huweza kurambishwa mchanganyiko huu pamoja na kupakwa pahali alipoumwa.

Kuongeza damu – Kuna dawa za kiasili ambazo zimetumiwa kwa muda mrefu na zinazoaminika kuongeza damu mwilini. Mtu anapodhoofika au kupungukiwa na damu kutokana na maradhi, hutumia dawa hizo ili arudishe damu mwilini. Dawa hizi hupatikana kutoka katika magome ya miti inayoitwa kwa Kitaveta *Rubhande, Lukiloriti* au *Muruku.* Hii ni miti inayomea mwituni au vichakani. Magome ya miti hii huchemshwa na maji yake kutumiwa. *Lukiloriti* hutumiwa pia kuzuia kuvuja damu hasa kwa mtu aliyejikata mahali. Mti aina ya *Muruku* huweza kutumiwa kwa njia hiyo kutibu pia homa ya manjano.

Kikohozi – Kuna aina mbalimbali za dawa za kiasili ambazo hutumiwa kutibu kikohozi. Dawa mojawapo ni ile inayoitwa *Lusoghonoi* (Kitaveta) ambayo hutokana na aina fulani ya mti. Dawa hii huchemshwa na mgonjwa huinywa. Mti huu hupatikana pia katika maeneo ya Sagala, nchi iliyo mbali kidogo na Taveta. *Lusoghonoi* ni dawa inayotumiwa pia kupunguza nyongo mwilini na maumivu makali ya kifua (*malusomi*). Dawa nyingine inayotumiwa kutibu kifua au kikohozi hujulikana kwa

Kitaveta kama *Losiji.* Hii pia ni aina ya mti wenye harufu kali. Magome ya mti huu husagwa hasa kwenye jiwe na kuchanganywa na matone ya limau halafu mtu akaitumia kwa kuramba. Inaaminika pia hutibu nimonia.

Kusafisha tumbo – Dawa ya kiasili inayoaminika kusafisha tumbo hujulikana kama *Sapo.* Dawa hii hutokana na aina ya mti unaomea kama muwa na majani yake hutoa miiba. Majani hayo huchemshwa na maji yake ambayo ni makali sana kutumiwa. Dawa hii pia huweza kuchanganywa na asali na kurambwa ili kuondoa mavune mwilini. Aina nyingine ya dawa ya kiasili inayotumiwa kusafisha tumbo huitwa *Lubegho.* Aghalabu huitwa hivyo kwa sababu mtu huumwa na tumbo (*kubegha ndeni*) sana akiinywa. Dawa hii hutokana na aina ya mmea unaopatikana mwituni na ambao huota kwa kutambaa hasa kwenye vichuguu. Majani yake huchanganywa na maji na kuchemshwa kisha mtu akapewa kunywa. Mmea mwingine unaomea katika vichaka na ambao hutumiwa kutuliza tumbo linalouma huitwa *mdangu.* Mmea huu hutoa matunda madogo kiasi na yenye rangi ya manjano. Mizizi yake huchanganywa na maji na kuchemshwa kisha mtu akanywa. Aidha, mtu huweza kutafuna mizizi yake ambayo huaminika kutuliza tumbo.

Dawa za minyoo – Kuna aina mbalimbali za dawa za kienyeji zinazotumiwa ili kuondoa minyoo tumboni. Kwa mfano, dawa inayoaminika kutibu hasa aina ya minyoo iitwayo tegu ambayo kwa Kitaveta huitwa n*daku,* hutoka katika aina ya mti unaojulikana kama *lumughutani.* Mti huu pia haupandwi ila humea mwituni. Mizizi ya mti huu huchemshwa na maji hayo huchanganywa na supu kisha mtu akanywa. Dawa hii pia hutumiwa kutibu mifugo walioambukizwa minyoo.

Dawa ya funza – Hii hupatikana kutoka katika aina ya mti unaojulikana kwa Kitaveta kama *Mtongati.* Mti huu una miiba mingi na hutoa utomvu ambao ni dawa ya funza. Utomvu hupakwa pahali palipo na funza, na mdudu huyo hutoka kwa urahisi.

Kupanga uzazi – Zipo pia dawa za kiasili ambazo zilitumiwa zamani kupanga uzazi hususan miongoni mwa wanawake. Dawa hizi zilitoka pia katika miti na mimea. Kwa mfano, kuna aina ya mmea unaojulikana kama mdaa (Kiswahili) au *lukinyei* (Kitaveta) ambao ulitumiwa na wanawake ili kuwazuia kutunga mimba. Mmea huu ulichemshwa na maji yake kutumiwa. Mwanamke alihitaji kunywa vijiko viwili vya dawa hii na aliweza kukaa siku mbili bila kushika mimba hata kama angeonana

kimwili na mwanamume. Mmea wa mdaa pia huweza kutumiwa kuremba kili za mikeka kutokana na rangi yake ya manjano, au pia kupigia mswaki. Hata hivyo, mwanamimba hangeweza kutumia dawa hii kwani angeweza kuavya. Kuna aina nyingine ya mti uliojulikana kama *motiti* ambao mizizi yake pia ilitumiwa kuzuia mimba. Mizizi ilichemshwa kwa kutumia maji na mwanamke alikunywa. Dawa hiyo iliaminika kusalia mwilini kwa muda wa siku tatu na katika kipindi hicho, mwanamke hangeweza kupata mimba.

Mbali za dawa hizi, zipo pia dawa zingine zinazotumiwa kutibu magonjwa ya ngozi, kuumwa na macho, misuli, na kadhalika. Jambo la kuzingatia hapa ni kwamba nyingi ya dawa hizi hutumiwa hadi leo kutibu watu. Kwa hivyo, ni ukweli usiopingika kwamba dawa za kiasili zimekuwa nasi na zitasalia kuwa nasi kama sehemu ya utamaduni wa jamii zetu.

## 12.0 Fasihi katika Jamii ya Kitaveta

Fasihi ni aina ya sanaa kama vile uchoraji au uchongaji. Tofauti yake na sanaa hizi ni kwamba fasihi hutumia lugha kiufundi katika uumbaji wake. Kama wanavyoeleza King'ei na Kisovi (2005:1), sanaa ya kifasihi hutokana na usanifu au ule ufundi wa kuwasilisha mawazo ya wanadamu. Aidha, wanafafanua kwamba ufundi huo hubainika kupitia kwa maneno yaliyoteuliwa kwa lengo maalumu ili kuchora picha ya mawazo kuhusu ukweli au uhalisi fulani. Katika kushadidia wazo hili, Ngure (2003:1) anaeleza kwamba katika fasihi, wasanii huonyesha ustadi wao katika kutumia maneno kisanaa ili kuwasilisha ujumbe walio nao kwa jamii. Yapo matapo mawili ya fasihi; fasihi simulizi na fasihi andishi. Mazao ya fasihi simulizi ni kama vile simulizi za hadithi au ngano, methali, vitendawili, tungo za kishairi au maumbo mengine yanayotumia lugha kisanaa kwa njia ya mapokezi ya kimdomo. Fasihi simulizi pia hutendwa au huweza kuwasilishwa kupitia kwa matendo. Hii ndio maana huitwa pia fasihi tendi. Fasihi andishi ni ubunifu wowote wa kifasihi unaotumia maandishi hasa yaliyo vitabuni katika uwasilishaji. Kwa mfano, kuna tanzu mahususi kama vile riwaya, tamthilia, ushairi andishi au hata hadithi fupi zinazobuniwa na kuandikwa na watu mahususi. Hivyo basi, fasihi huweza kusimuliwa au kubuniwa kupitia kwa maandishi. Kila jamii

ina fasihi yake ambayo hujumuisha simulizi zinazotokana na tajriba za maisha ya kila siku. Katika jamii ya Wataveta, simulizi jadi zimekuweko tangu azali. Matukio ya kijamii yameweza kusimuliwa katika maumbo mbalimbali ya kisanaa kwa lengo la kufunza, kuasa, kurekebisha au hata kufurahisha jamii. Katika sehemu hii, nitagusia baadhi ya vipera au vitanzu vya simulizi vinavyopatikana katika jamii hii.

## 12.1 Nyimbo na Ngoma za Kiasili (*Urwasi*)

Katika uasili wake, wimbo hasa wa kiasili huwa na mdundo au mahadhi mahususi na huweza kuimbika. Katika jamii nyingi za Kiafrika kipera cha nyimbo katika fasihi zetu ni maarufu sana kwani huashiria uhai na utangamano ulioko katika jamii. Nyimbo za kiasili hugawanywa katika aina mbalimbali kulingana na majukumu au shughuli zinazofanywa na wanajamii. Kwa mfano, kuna nyimbo za tohara, uzazi, arusi, matanga, matambiko au vita. Kupitia kwa nyimbo kama hizi, jamii hujifunza, kujiasa au hata kujiburudisha. Katika jamii ya Wataveta nyimbo za kiasili zimekuwepo zikiimbwa tangu jadi. Jambo la kuzingatia hapa ni kwamba kwa kawaida jamii hii haitumii ngoma katika kuimba nyimbo za kiasili ambazo kwa ujumla wake tunaweza kuziita ***Urwasi.*** Kwa kawaida katika *uruasi,* wake kwa waume huimba huku wakiruka na kucheza kufuatilia mahadhi ya nyimbo wanazoimba ambazo kwa ujumla hujulikana kama '*bhibhini'*. Mifano ya nyimbo hizi ni kama hii ifuatayo:

***Izumo*** – Ngoma hii huimbwa na wanaume wazee kwa vijana ambao hubeba mafumo na ngao pamoja na maleba mengine yanayoandamana na ngoma ya aina hii. Kulingana na maelezo ya wazee wa Kitaveta, ngoma hii ndiyo kubwa zaidi ambayo haichezwi katika makazi ya watu bali katika mahali maalumu. Historia inaonyesha kwamba ilichezwa katika *mti wa chila* (mahali ambapo wazee hasa wa *Njama* walijumuika), au sehemu kama vile Mkuni na Bhuriang'eni. Ngoma hii pia zamani ilichezwa katika mashindano na vikundi vingine vya ngoma za kiasili. Siku hizi ni nadra sana kuona ngoma ya aina hii ikichezwa, dalili kwamba mila na desturi za zamani zinasahaulika taratibu.

***Ndamwena*** – Huimbwa na vijana wa kike na kiume. Zamani ilihusisha vijana wa kiume wasiopashwa tohara na wasichana waliopashwa tohara. Aidha, vijana hao ndio waliochagua pahali pa kuicheza ngoma hii.

N*damwena* iliimbwa usiku kucha kwa hivyo vijana hao walitayarishiwa chakula kiitwacho *kibulu,* wakapewa pia na vyombo vya kutumia kama vile bakuli iliyojulikana kama 'mwanje' pamoja na vijiko vya kiasili vilivyoitwa 'maluko'. Asubuhi vijana walifumukana na kila mmoja kurejea kwao. Siku hizi *ndamwena* haiimbwi tena kutokana na mabadiliko ya kiutamaduni hasa yanayohusu tohara ya kike katika jamii hii.

***Ngibhirio*** – Zamani Wataveta walikwenda vitani kupigana na mahasimu wao hasa wezi wa mifugo. Vijana mabarubaru ndio waliokwenda vitani na baada ya kufaulu, walirejea nyumbani huku wakiimba nyimbo zilizojulikana kama *ngibhirio* au nyimbo za vita. Waliposhinda vita, walibeba mafumo yenye damu, ishara ya ushindi katika vita hivyo. Nyimbo hizi ni nadra kuimbwa siku hizi kwani vita vya aina hii havipo tena kutokana na utangamano mzuri baina ya jamii zilizo jirani. Hata hivyo, kumbukumbu za nyimbo kama hizi bado zimo miongoni mwa wanajamii. Nyimbo za sherehe ya tohara (*ngasu ya kitabhani)* pia zinapatikana katika jamii hii na huimbwa kabla, wakati na baada ya tohara. Aidha, zipo pia nyimbo zinazoimbwa wakati wa arusi (*ngasu ya kuaikwa*) au zile zilizoimbwa na wachungaji wakati wa kulisha mifugo wao.

Nitaje pia kwamba kutokana na mapito ya wakati, na ile hali kwamba baadhi ya nyimbo hizi zimepokezwa kutoka kizazi kimoja hadi kingine kwa kipindi kirefu, sio rahisi kubaini maana hasa iliyomo katika baadhi ya nyimbo hizi. Ijapokuwa desturi za watu sio rahisi kubadilika, lugha hubadilika kulingana na wakati. Hivyo, maana zilizomo katika baadhi ya nyimbo za kiasili katika jamii hii sio rahisi kueleweka. Utafiti wa kina unahitajika kufanywa ili kuzichambua na kuzihakiki nyimbo hizi kwa lengo la kuweka wazi maana ziliko. Hatua hii itazifanya kueleweka kwa urahisi hasa miongoni mwa kizazi cha sasa.

## Nyimbo za Watoto (*Kuhemba bhana na seko ja bhana*)

Nyimbo hizi huhusisha pia bembelezi au nyimbo za kuwabembeleza watoto. Katika jamii ya Wataveta, nyimbo kama hizi huimbwa na wazazi, watoto au hata walezi kuwabembeleza watoto wachanga ili walale au wasilie. Mahadhi yanayotumiwa katika bembelezi hufanana katika jamii nyingi za Kiafrika. Mahadhi hayo ndiyo yanayofanya mtoto alale au hata aweze kutulia. Tazama mfano huu:

Hooyoe hoe
*Hooyoe hoe*
*Kamwanae hooe*
*Ni kadorie hooe*
*Kahuje chwie hooe*
*Kamwinde iya aaze*
*Akarughie bhughai*
*Abhike mtiko ngandeni*
*Uze uliwe ni mang'eze*
*Isanga lakwe Rombo*
*Lina Mivwi miine*
*Itumbura mbogho nyiika*
*Kukuru kukuru mbeembe*
*Kukuru kukuru mbeembe*

Nyimbo za watoto pia huimbwa na watoto wakicheza katika mazingira ya nyumbani au hata shuleni. Kama ilivyo nyakati hizi pia, zamani watoto walitengewa sehemu zao mahususi za kuchezea au walitafuta pahali pao, hasa sehemu iliyo tambarare wakacheza. Baadhi ya nyimbo zilizoimbwa zamani zimepokezwa kwa vizazi na zingali zinaimbwa na watoto hadi leo. Ijapokuwa maneno huweza kubadilika au hata maana, zimesalia kuwa na dhamira au hata mafundisho yale yale. Nyinginezo pia ni vigumu kubaini lugha iliyotumiwa kwani sio rahisi kueleweka kutokana na ukale wa lugha yenyewe. Hivyo, utafiti wa kina unahitaji kufanywa ili kubaini maana hasa zilizosheheni katika baadhi ya nyimbo hizi za watoto. Tazama mfano huu wa wimbo wa michezo ya watoto ambao utahitaji ufafanuzi wa kina ili maana ibainike wazi kutokana na ukale wake:

Mwakitayo mwakitalele
Sese haiyo mbuji na ng'ombe kwai sese
Kwa isese na kolomoni, kolombogho
Talau, tala ng'ombe, kirau cha muiya
Na irambo, mkongotio koda.

## 12.2 Ngano (*Malughano*)

Ngano ni kipera cha fasihi simulizi ambacho hupokezwa tokea kizazi kimoja hadi kingine katika jamii. Miongoni mwa Wataveta, ngano zilitungwa zikiwa na madhumuni maalumu ambayo ni pamoja na kufunza maadili na amali za jamii. Ngano hizi za kiasili zilihusisha viumbe kama vile wanyama na wanadamu. Ilikuwa desturi kwa jamii hii kuwahadithia watoto ngano mbalimbali kama sehemu ya kuwahekimisha, kuwapa maarifa na ujuzi wa kuyakabili maisha. Zamani jukumu hili liliwaendea wazazi, akina nyanya au shangazi ambao baada ya shughuli za siku waliwakusanya watoto wakawasimulia hadithi mbalimbali. Siku hizi jambo kama hili ni nadra sana kutekelezwa kutokana na mabadiliko ya mifumo ya kijamii. Kama ilivyo katika jamii nyingi hasa za Kenya, kuna muundo mahususi wa kuanza hadithi au 'lughano' katika Kitaveta na kuna namna ambavyo wasikilizaji hupaswa kutamka. Tazama mfano wa muundo ufuatao:

Msimulizi: *Lughano hauloee* (Hadithi hiyoo)
Wasikilizaji: *Eee haulo* (Eee hiyo)
Kisha msimulizi anaendelea kuwasilisha hadithi yake. Hadithi inapokamilika, msimulizi pia anatumia muundo fulani wa kuhitimisha. Tazama mifano hii:
Msimulizi: *Lughano lwasiiya aho lukamshigha koko enywa mshombe wakwe.* (hadithi imeishia hapo na kumwacha nyanya akinywa supu yake).
Au pia kumalizika kwa njia hii:
Msimulizi: *Lughano lwangu lukasiiya aho lukamkoma Mselia lukashigha Mtubheta ehuruta kimberere chakwe.* ( Hadithi yangu imeishia hapo, ikamuua Mselia na kumwacha Mtaveta akinywa *kimberere* chake).

## 12.3 Methali (*Rebheta*)

Kwa kawaida methali ni kifungu cha maneno ya hekima yenye usanii na ubunifu wa hali ya juu. Aidha, methali hufumba maana pana zaidi kuliko jinsi inavyoonyeshwa kutokana na maneno ya kifalsafa yaliyotumiwa. Ili kufahamu mielekeo, maono na jinsi jamii inavyowaza, inavyotenda na kuzungumza katika hali na miktadha mbalimbali, hatuna budi

kuzingatia mafungu haya ya maneno yaliyosheheni falsafa ya jamii na maisha kwa ujumla. Miongoni mwa Wataveta, methali hupokezwa kizazi hadi kizazi na hulenga kuhekimisha, kufunza na kuasa wanajamii. Jamii hii pia ina utajiri mkubwa wa vito hivi vya hekima ambavyo vimetumiwa kwa vizazi vingi kufunza na kuelekeza watu. Tazama mifano ifuatayo:

*Ibhindi larema ingojine mi niliidima?* (Mfupa uliomshinda fisi, mie nitauweza?; kumaanisha jambo lililomshinda farisi au hodari mimi nitaliweza vipi?)

*Momo wedi ukinya zobhu mtemeni* (Kinywa kizuri humfukuza ndovu shambani; sawa na methali isemayo maneno mazuri humtoa nyoka pangoni)

*Nguro inatonga handu ila kijo* (Mbwa huenda pahali palipo na chakula; kumaanisha pale palipo na shibe hapakosi wafaidi)

*Mti unagwa bhundu ukongome* (Mti huanguka upande uliopinda; kama vile mtoto umleavyo ndivyo akuavyo)

*Mekiba lila liiya kukela lila lihujie* (Afadhali lile linalolia kuliko lile lililonyamaa; afadhali yule anayejulikana kupitia kwa tabia yake kuliko yule aliyenyamaa usiyemjua).

*Kijo kinona la na wenyu* (Chakula kitamu kula na nduguyo; yaani unapobahatika usimsahau nduguyo).

## 12.4 Vitendawili (*Kanabhuya*)

Vitendawili kama kipera cha fasihi simulizi hutumia lugha kama malighafi ya kuunda sanaa hiyo (Momanyi 2001:1). Vitendawili ni mafumbo ambayo kwa kawaida hufumbiwa watoto ili kuwafikirisha zaidi katika mambo yahusuyo mazingira yao pamoja na mahusiano yao katika jamii wanamoishi. Katika uumbaji wake, kuna yule anayetega na yule anayetegua. Wataveta pia hufuata utaratibu uo huo unaofuatwa hasa katika utegaji na uteguaji wa vitendawili. Kwa mfano, anayetega husema, '*Kanabhuya*' na yule anayetegua husema '*Kamcho*'. Tazama mifano ifuatayo:

1. *Ng'ombe jangu nyewa tiki, ngundu ioho ghati* (Ng'ombe wangu weupe tu, mwekundu yuko katikati) *Italuo* (Jibu ) – *Ni majegho na lumi* (Ni meno na ulimi)
2. *Naza na mghenji, akabigha hodi mi nisimebigha* (Nimekuja na mwenzangu, akabisha kabla yangu) *Italuo* (Jibu) – *Ni njugha* (Ni njuga)

3. *Koko wangu echee pada* (Nyanyangu ni mwerevu sana) *Italuo* (Jibu) – *Ni kitojo* (Ni sungura)
4. *Nina mkazi wangu wedi usidokika* (Nina ushanga wangu mzuri lakini hauvaliki) *Italuo* (Jibu) – *Ni safu kana nyoka* (Ni siafu au nyoka)
5. *Wanga mbogha, ghati ngwi, sii kijo* (Juu mboga, katikati kuni, chini chakula) *Italuo* (Jibu) – *Ni manga* (Ni muhogo).
6. *Haandu uikaa na nyama usila?* (Mbona unakaa na nyama ambayo huli?) *Italuo* (Jibu)- *Ni lumi lwako* (Ni ulimi wako).

### 12.5 Vipinda Ndimi (*Bhiikorojano/Ngikoroja*)

Vipinda ndimi ambavyo pia huitwa vitanza ndimi ni mchezo wa maneno. Watu hutumia ili kujiburudisha tu. Miongoni mwa watoto, vipinda ndimi huweza kutumiwa ili kuwapa mazoezi ya matamshi hasa yale maneno yenye utata. Aidha, vitanza ndimi huweza kuburudisha kwa sababu ya takriri au marudio ya sauti mahususi ambazo huleta lahani fulani kwa msikilizaji. Wakati mwingine pia, vitanza ndimi huweza kuwa na maana fiche katika mchezo huo wa maneno (Ngure 2003:149) na hivyo kuwezesha watoto kubaini maana iliyofundikwa ndani yake. Wataveta wana vitanza ndimi ambavyo watoto hasa ndio wanaocheza mchezo huu wa maneno wakiwa katika michezo yao ya kila siku. Baadhi ya vitanza ndimi huwa vimepokezwa kutoka kizazi kimoja hadi kingine ilhali vingine huundwa na watoto wanapocheza. Tazama mifano hii:

1. *Aza akaikaa na zaa sa asaza kaa.* (Amekuja akakaa na njaa kama ambaye hakuja nyumbani)
2. *Ajungulushwa jungulushwa akajunguluka sa asijungulushwa* (Ame zungushwazungushwa akazunguka kama ambaye hakuzungushwa)
3. *Afufwa ni ifufwa akafwa sa asafwa* (Amebanwa pumzi na mafua akafa kama ambaye hakufa)
4. *Wanibhuraze saze sa mbuji ya masazesaze* (Umeniambia nini, kama nini, kama mbuzi mwenye mapaku)
5. *Ala mbirimbiri mbibhi mbiri* (Amekula pilipili mbili mbovu)
6. *Mrighita arighita ndighita ikaikaa sa yasirighita* (Mganga ameganga uganga ukawa kama haukuganga).

## 12.6 Misemo (*Masoma*)

Msemo ni fungu la maneno ambalo hutumiwa na jamii ya watu kwa namna mahususi ili kutoa maana fulani (M'Ngaruthi 2008:76). Misemo hukaribiana sana na methali kimuundo lakini tofauti ni kwamba misemo ina mafungu mafupi zaidi na haina pande mbili kama vile methali. Miongoni mwa Wataveta, misemo hutumiwa ili kupamba mazungumzo. Aidha, hutumiwa katika masimulizi au maghani ya jamii ili kuyafanya yavutie zaidi. Misemo hutumiwa pia ili kupunguza makali ya maneno fulani hasa yanapotamkwa. Hali hii huitwa tasfida na matumizi yake husaidia katika kuficha aibu kuhusu kitendo fulani au hata mshtuko unaoweza kutokea. Tasfida hizi pia hazitumiki kwa wanyama bali kwa wanadamu ili kuzuia fedheha miongoni mwa wanajamii. Kwa mfano, katika Kiswahili ni kawaida kusema mtu 'ameaga dunia' kuliko kusema 'amekufa', au ameenda 'kujisaidia' badala ya 'kukojoa'. Wataveta hutumia misemo pia ili kuelekeza na kufunza watu maadili mema mbali na kuwatahadharisha. Tazama mifano ifuatayo:

1. *Kinya masho* (Fukuza mabaya kama vile maradhi; pata nafuu hasa kwa anayeugua).
2. *La makafi amu ngasu yatera* (Kula makopa kwa sababu arusi imeahirishwa; kumaanisha fanya shughuli nyingine kwani ile uliyotazamia ifanyike imeahirishwa).
3. *Ng'anya asobheka* (Fulani amekosekana; kumaanisha amefariki au amefarakana na ulimwengu huu).
4. *Abhimba sa kibulu* (Amefura kama *kibulu* (aina ya chakula); kumaanisha amekasirika sana).
5. *Huja chwi sa mnyau unya* (Nyamaza kimya kama paka anayekwenda haja; nyamaza kimya usitamke au kutoa siri)
6. *Mwai muchunde na mutwi wakwe* (Mke makinifu huficha siri zake; mtu mwenye hekima daima huficha mambo yake ya ndani)

# HITIMISHO

Chapisho hili la *Historia na Utamaduni wa Wataveta* ni kivukio tu cha kuyafikia mengi ambayo hayajawekwa katika maandishi. Ni wazi kwamba historia hutusaidia kuelewa kule tunakotoka ili tuweze kuyaelewa yaliyoko na yale tunayotazamia. Kadhalika, kuufahamu utamaduni wa jamii yoyote ile ni kuielewa jamii yenyewe; matarajio, mielekeo, itikadi na falsafa yake. Hivyo basi, ni muhimu kwa Wataveta na jamii nyingine yoyote ile kuuelewa utamaduni na historia yake. Kuna mengi ambayo hayajafahamika katika jamii ya Wataveta na ambayo hayana budi kufanyiwa utafiti wa kina. Nimependekeza mambo machache tu ambayo utafiti zaidi unahitaji kufanywa ili kuziba mapengo yaliyojitokeza katika uandishi wa kitabu hiki. Mambo haya yanahusu athari zinazotokana na matukio fulani ya kihistoria katika eneo la Taveta pamoja na vipengele fulani vya kitamaduni ambavyo vinahitaji ufafanuzi zaidi. Nimedokeza haya katika kitabu hiki. Kwa hivyo ipo haja ya wana historia na wana anthropolojia kufanya utafiti zaidi ili kuvumbua mengi ambayo bado hayajulikani. Ninaamini kwamba yapo machimbo mengi ya amali za jamii hii ambayo yanasubiri kuchimbuliwa, hasa na kizazi cha sasa. Kuna mengi ya kujifunza pia kuhusu simulizi zetu ili fasihi yetu iendelee kuishi kwa kadri inavyosimuliwa.

Aidha, mwito unatolewa hapa kwamba wazee wajitahidi kuwafundisha vijana historia na utamaduni wao ili mafundisho haya yaweze kupokezwa kizazi hadi kingine. Mila na desturi za jamii huweza kutoweka iwapo hazipokezwi miongoni mwa vizazi. Ipo haja pia ya kuziheshimu mila na desturi zetu kwani ni vielelezo halisi vya uwepo wetu kama wanajamii. Katika muktadha huu nitaje pia kwamba mbali na utamaduni, Kitaveta kama lugha, inapotea kwa kasi. Lugha hii haizungumzwi na vijana kama ilivyokuwa zamani. Lugha ni chombo ambacho tunatumia kusafirisha utamaduni wa jamii. Hivyo basi, lugha hii isipohifadhiwa kimaandishi kuna uwezekano wa kutoweka kabisa kwa kukosa wazungumzaji. Tufahamu pia kwamba lugha hukua na mwishowe hufa kwa ku-

kosa wazungumzaji. Tujitahidi kwa kila hali kuona ya kwamba Kitaveta kimekuzwa na kuhifadhiwa kwa vizazi vya kesho kwani kifo cha lugha ni ishara kwamba hata jamii inayoizungumza haipo. Utafiti na uandishi wa kitabu hiki umeonyesha pia kwamba kuna pengo kubwa linalohitaji kushughulikiwa katika nyimbo za kiasili. Wataveta wana utajiri mkubwa wa nyimbo za kiasili ambazo hazijaweza kuhifadhiwa ipasavyo. Lakini jambo la kuzingatia zaidi ni ufasiri wa baadhi ya nyimbo hizi. Kuna nyimbo ambazo huimbwa lakini kizazi cha sasa kinapata shida sana ya kufasiri maana za nyimbo hizo kutokana na ukale wa lugha iliyotumiwa. Lugha hubadilika na wakati. Kitaveta cha zamani sio cha sasa. Baadhi ya nyimbo hizi zinahitaji kufasiriwa na kuhifadhiwa kimaandishi ili watu wafahamu kwa urahisi dhamira na maudhui yaliyoko katika tungo hizo za kiasili. Hatua hii itasaidia watafiti ambao wangependa kuzifanyia utafiti zaidi. Ni ajabu mtu kuimba wimbo wa kikwao na asifahamu kile anachoimba. Mwisho bali si akali, natoa changamoto kwa wasomi kutoka katika jamii hii washirikiane pamoja katika masuala ya kiutafiti kwa manufaa ya jamii.

# MAREJELEO


Ayot, H.O. (1979): *A History of the Luo-Abasuba of Western Kenya.* Nairobi: Kenya Literature Bureau.

Chesaina, C. (1991): *Oral Literature of the Kalenjin.* Nairobi: EAEP.

Coates, J. (1986): *Women, Men and Language.* Essex: Longman Group Limited.

Fage, J.D. (1970): *Africa Discovers Her Past.* London: Oxford University Press.

Frontera, A.E. (1975): *Persistence and Change: A history of Taveta.*

Greenberg, J. (1963): *Languages of Africa.* Indiana University & Mouton. The Hague.

Halliday, M.A. (1978): *Language as Social Semiotic. The Social Interpretation of Language and Meaning.* London: Edward Arnold.

Hollis, A.C. (1901): : Notes on History and Culture of People of Taveta. *Journal of the Royal African Society. No. 1 October, 1901* pgs. 98-125.

Holmes, J. (1995): *Men, Women and Politeness.* London: Longman.

Johnstone H, (1886): *The Kilimanjaro Expedition.* London: Kegan Paul, Trench & Co.

Kabira, M.W. et al (1988): *The Gikuyu Oral Literature.* Nairobi: Heinemann Kenya.

Kilemi, M. (1991): Education for Subordination: African Education in Colonial Kenya. *History of Education Vo. 20 No.3* Pgs. 261- 273. Nairobi: Bureau of Educational Research. Kenyatta University.

King'ei, K . & C. Kisovi (2005): *Msingi wa Fasihi Simulizi.* Nairobi: Kenya Literature Bureau.

Kipury, N. (1985): *Oral Literature of the Maasai.* Nairobi: Heinemann.

Mambo, R. (1980): Challenges of Western Education in the Coast Province of Kenya 1890-1963. Ph.D. Thesis. Columbia University.

Mbiti, J.S. (1989): *African Religions and Philosophy.* Nairobi: Heinemann.

Meyers, H. (1891): *Across East African Glaciers.* (Translation by E.H. Cadler). London: George Philip & Son.

M'Ngaruthi, T.K. (2008): *Fasihi Simulizi na Utamaduni.* Nairobi: Jomo Kenyatta Foundation.

Momanyi, C. (2002): The History of the Wataveta: The Hidden Reality. *Journal of Folktale Studies .43. Band 2002.* Berlin. Pgs. 55-63.

Momanyi, C. (2001): *Tamathali Katika Vitendawili.* Nairobi: Didaxis.

Mwaniki, H.K. (1973): *Living History of Embu and Mbeere.* Nairobi: Kenya Literature Bureau.

Nabhany, S.A. & A. Abubakar (1972): *Sanaa ya Utungo.* Nairobi: Heinemann.

Ngure, A. (2003): *Fasihi Simulizi kwa Shule za Sekondari.* Nairobi: Phoenix Publishers.

Ochieng, W. (1974): *A Pre-Colonial History of the Gusii of Western Kenya from A.D. 1500-1914.* Nairobi: East African Publishing House.

Ogot, B.A. & J.A. Kieran (1969): *Zamani: A Survey of East African History.* Nairobi: East African Publishing House.

Osogo, J. (1966): *A History of the Abaluyia.* Nairobi: Oxford University Press.

Said, E. (1993): *Culture and Imperialism.* New York: Vintage Books.

Tauli, W. (1975): Language Planning. *Issues in Sociolinguistics.* The Hague: Mounton Publishers.

Thomson, J. (1885): *Through Masailand.*London: Sampson, Low, Marston, Searle & Rivington.

Urch, G.E. (1971): Education and Colonialism in Kenya. *History of Education, Quarterly Vol. 11 No. 3 (Autumn 1971).* Pgs. 249-264.

Were, G.S. (1967): A History of the Abaluyia of Western Kenya. Nairobi: East African Publishing House.

Willoughby, J. (1889): *East Africa and Its Big Game.*London: Longmans.

Prof. Clara Momanyi ni msomi anayetambulika kimataifa kwa mchango wake katika kukuza Kiswahili. Katika kitabu hiki anawasilisha historia na utamaduni wa Wataveta kwa ujasiri na weledi.

Ni ukweli usiopingika ya kwamba wasomi wengi katika Bara la Afrika wakifanya uamuzi wa kuandika historia za jamii zao hutumia lugha za Kiingereza, Kifaransa, Kireno au Kiispania kama vyombo vya mawasiliano. Kwa hivyo, Prof. Momanyi amefanya uamuzi wa kushangiliwa kwa kutumia Kiswahili kwa mtiririko unaomwezesha msomaji kujifunza na kuchangamkia zao hili la kihistoria.

Kitabu hiki ni kurunzi inayoangaza mila na desturi za Wataveta na kuthibitisha kwamba mwacha mila hakika ni mtumwa. Ni johari adimu na nina hakika wasomaji watakifurahia na kukishabikia.

Prof. PLO Lumumba, LL.D, CPS (K), MKIM
DIRECTOR/CHIEF EXECUTIVE & SECRETARY,
KENYA SCHOOL OF LAW BOARD

Printed and Published by CUEA Press
The Catholic University of Eastern Africa
P. O. Box 62157 - 00200 Nairobi - Kenya
E-mail: publications@cuea.edu

